وَمَا لَنَا لَا نُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَمَا جَآءَنَا مِنَ ٱلۡحَقِّ وَنَطۡمَعُ أَن يُدۡخِلَنَا
رَبُّنَا مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلصَّٰلِحِينَ ٨٤ فَأَثَٰبَهُمُ ٱللَّهُ بِمَا قَالُواْ جَنَّٰتٖ
تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٥ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ
أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ٨٦ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُحَرِّمُواْ
طَيِّبَٰتِ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكُمۡ وَلَا تَعۡتَدُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ
ٱلۡمُعۡتَدِينَ ٨٧ وَكُلُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلٗا طَيِّبٗاۚ
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤۡمِنُونَ ٨٨ لَا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ
بِٱللَّغۡوِ فِيٓ أَيۡمَٰنِكُمۡ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا عَقَّدتُّمُ ٱلۡأَيۡمَٰنَۖ
فَكَفَّٰرَتُهُۥٓ إِطۡعَامُ عَشَرَةِ مَسَٰكِينَ مِنۡ أَوۡسَطِ مَا تُطۡعِمُونَ
أَهۡلِيكُمۡ أَوۡ كِسۡوَتُهُمۡ أَوۡ تَحۡرِيرُ رَقَبَةٖۖ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ
ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖۚ ذَٰلِكَ كَفَّٰرَةُ أَيۡمَٰنِكُمۡ إِذَا حَلَفۡتُمۡۚ وَٱحۡفَظُوٓاْ
أَيۡمَٰنَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٨٩
يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡخَمۡرُ وَٱلۡمَيۡسِرُ وَٱلۡأَنصَابُ وَٱلۡأَزۡلَٰمُ
رِجۡسٞ مِّنۡ عَمَلِ ٱلشَّيۡطَٰنِ فَٱجۡتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٩٠



(84) Sababuma kamtu jidduu keenyaafi jidduu Rabbitti, haqa Inni buusee Muhammad (saw) ittiin dhufetti amanuu haguuga? Nuti nabiyyootaafi hordoftoota isaanii warra Rabbiif ajajamaa adabbii isaa sodaatanuu waliin jannata seenuu kajeella.

(85) Rabbiin iimaanaafi haqa amananii qeebaluu isaanii irratti jannata jala gamoofi mukkeetii ishee laggeen yaatu ishee keessatti hafoo ta'an isaan mindeesse. Kun mindaa warra haqa hordofuufi ulaagaa tokkoon maleetti isa jala butamuu keessatti gaaromsaniiti.

(86) Warri Rabbiifi ergamaa Isaatti kafaranii keeyyata Rabbii kan inni ergamaa Isaa irratti buuse kijibsiisan isaan warra ibidda gubduuti; yoomuu ishee keessaa hin bahanu.

(87) Yaa warra Rabbitti amantan! Waan gaggaarii nyaata, dhugaatiifi fuudha irraa ta'e haraama hin godhinaa. Zuhdiidhaaf yookiin ibaadaadhaaf jettanii haraama hin godhinaa. Daangaa waan Rabbiin isin irratti haraama godhee hin tarinaa. Rabbiin warra daangaa isaa darbanu hin jaalatu; inumaa ni jibba.

(88) Soorata irraa waan Rabbiin gara keessanitti fide kan halaala ta'e nyaadhaa. Yoo haraama akka waan saamamee yookiin jibbisiisaa wahii ta'e hin nyaatinaa. Ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Inni Isa isin itti amantanuudha. Iimaanni immoo isa sodaachuu dirqama isin irratti godha.

(89) Yaa Mu'uminootaa! Kakaa irraa waan fedhiin maleetti arraba keessan irra yaa'een Rabbiin isin hin qabu. Kan inni isin qabu waan isin murteessitanii gootaniidha. Kakaa isin murteessitanii kakattan yeroo diigdan waa sadi keessa tokkotu dilii isaa isin irraa haqa. Innis kan feetan filachuudha. Jiddu gala nyaata biyya keessanii irraa hiyyeessa kudhan nyaachisuu, hiyyeessa hundaafuu walakkaa saa'iiti. Yookiin waan akka aadaatti uffata jedhamu isaan uffisuu yookiin gabrittii mu'umina bilisoomsuudha. Namni kakaa isaa irraa kaffaaraa baasu ogga waa sadan kana keessaa tokkollee hin argatin guyyaa sadii soomuudhaan yakka of irraa buusa. Yaa Mu'uminootaa! Kan dubbatame kun kaffaaraa kakaa keessanii kan yeroo isin Rabbiin kakattanii diigdaniiti. Kakuu keessan maqaa Rabbiitiin kijibaan kakachuu, kakuu baay'isuufi yoo kakuu guutuun hamaa hin taane guutuu dhiisuu irraa tiksaa. Toltuu hojjadhaa. Kakaa keessan kaffaaraa baasaa. Rabbiin akkuma kaffaaraa kakuu isiniif ibse ahkaama Isaa kan halaalaafi haraamaa ibsa. Kun akka isin sababa Rabbiin waan isin hin beekne isin barsiiseef jecha Isa galateeffattaniifi.

(90) Yaa warri Rabbitti amantan! Wanti nama macheessee sammuu jijjiiru, qumaarri, sanamni isheen kuffaarri kabajaa isheetiif biratti qalanuufi xiyyi isheen isaan ittiin carraa isaanii kan fagoo baruuf godhan yakka shayxaanni ishee bareecheedha. Akka addunyaa irratti jiruu gaariifi aakhiraatti qananii jannataatiin milkooftanuuf irraa fagaadhu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

Soorata irraa gaarii qofa barbaadanii isa fokkataa dhiisuu;

Kakaa murtiidhaan maleetti ta'e irratti qabamuu dhiisuu; kan irratti gaafatamanu waan qalbiin hojjachuuf yookiin dhiisuuf murteesseedha.

Kaffaaraan kakaa hiyyeessa kudhan nyaachisuu, isaan uffisuu yookiin gabrittii mu'umina bilisoomsuudha. Yoo kana sadan irraa tokko hojjachuu hin dandeenye guyyaa sadii soomuudhaan kaffaaraa godhata.

Aayanni waa'ee khamrii keessatti dhumarra bu'e isa haraamummaa isaa akeeku kana.

إِنَّمَا يُرِيدُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَن يُوقِعَ بَيۡنَكُمُ ٱلۡعَدَٰوَةَ وَٱلۡبَغۡضَآءَ
فِي ٱلۡخَمۡرِ وَٱلۡمَيۡسِرِ وَيَصُدَّكُمۡ عَن ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَعَنِ
ٱلصَّلَوٰةِۖ فَهَلۡ أَنتُم مُّنتَهُونَ ٩١ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ
ٱلرَّسُولَ وَٱحۡذَرُواْۚ فَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا
ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٩٢ لَيۡسَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
جُنَاحٞ فِيمَا طَعِمُوٓاْ إِذَا مَا ٱتَّقَواْ وَّءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
ثُمَّ ٱتَّقَواْ وَّءَامَنُواْ ثُمَّ ٱتَّقَواْ وَّأَحۡسَنُواْۚ وَٱللَّهُ يُحِبُّ
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٩٣ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَيَبۡلُوَنَّكُمُ ٱللَّهُ بِشَيۡءٖ
مِّنَ ٱلصَّيۡدِ تَنَالُهُۥٓ أَيۡدِيكُمۡ وَرِمَاحُكُمۡ لِيَعۡلَمَ ٱللَّهُ مَن يَخَافُهُۥ
بِٱلۡغَيۡبِۚ فَمَنِ ٱعۡتَدَىٰ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٩٤ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَقۡتُلُواْ ٱلصَّيۡدَ وَأَنتُمۡ حُرُمٞۚ وَمَن قَتَلَهُۥ
مِنكُم مُّتَعَمِّدٗا فَجَزَآءٞ مِّثۡلُ مَا قَتَلَ مِنَ ٱلنَّعَمِ يَحۡكُمُ بِهِۦ ذَوَا
عَدۡلٖ مِّنكُمۡ هَدۡيَۢا بَٰلِغَ ٱلۡكَعۡبَةِ أَوۡ كَفَّٰرَةٞ طَعَامُ مَسَٰكِينَ
أَوۡ عَدۡلُ ذَٰلِكَ صِيَامٗا لِّيَذُوقَ وَبَالَ أَمۡرِهِۦۗ عَفَا ٱللَّهُ عَمَّا
سَلَفَۚ وَمَنۡ عَادَ فَيَنتَقِمُ ٱللَّهُ مِنۡهُۚ وَٱللَّهُ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٍ ٩٥



(91) Wanti shayxaanni khamriifi qumaara isiniif bareechuuf kaayyoon isaa jidduu keessanitti diinummaafi jibbaa qalbii keessan keessa buusuu, akkasumas salaataafi zikrii Rabbii irraa isin deebisuudha. Yaa Mu'uminootaa! Sila isin hojii fokkataa kana irraa hin dhorgamtanuu? Shakkii tokko malee kan isiniin malu kana; irraa dhorgamaa.

(92) Ajaja sharii'aa hojjachuufi dhorgaa isaa irraa fagaachuudhaan Rabbiifi ergamaa Isaatiif ajajamaa. Isaan faallessuu irraa sodaadhaa. Yoo kana irraa duuba deebitan wanti ergamaa keenya irra jiru wanta dhaqqabsiisuutti ajajame dhaqqabsiisuu qofa. Inni dhugumatti dhaqqabsiiseera. Yoo qajeeltaniif lubbuu keessaniifi; yoo hamtuu hojjattanis isheedhumaafi.

Yeroo haraama ta'uun khamrii bu'u muslimoonni haala obboleeyyan isaanii sanaan dura bu'anii baruu fedhan. Achumaan aayanni itti aanu bu'e.

(93) Warra Rabbitti amananii hojii gaarii Rabbitti isaan dhiheessu hojjatan ogga dallansuu Rabbii sodaataa isatti amananii hojii gaariidhaan dhaabatanii ergasii Rabbiin of irratti qeexuu dabalatanii haraama irraa fagaatanii akka waan Rabbiin argaaranuutti isa gabbaran, wanti isaan khamriin haraama ta'uun dura dhugan badiin isaan irra jiru.

(94) Yaa warra Rabbitti amantan! Haala ihraama godhattanii jirtanuun Rabbiin adamoo dachii kan xixiqqoo isaanii harka keessaniin qabattanuufi gurguddoo immoo meeshaa keessaniin qabattan gara keessanitti fiduudhaan isin mokkoruutu mala. Rabbiin nama fageenyatti Isa sodaatee waan iimaanni isaa guutuu ta'eef Rabbii isaa Isa homaa Isa hin dhokanne sodaatee adamoo irraa of qabanu ifa baasuuf kana godhe. Namni daangaa Rabbii taree haala hajjii yookiin umraa harramatee jiruun adamse sababa waan Rabbiin isa dhorge faallesseef Guyyaa Qiyaamaa isaaf adabbii laalessaatu jira.

(95) Yaa warra Rabbitti amantan! Haala hajjii yookiin umraa harramattanii jirtanuun adamoo dachii hin adamsinaa. Namni beekaa isa ajjeese isarra mindaa fakkaataa waan inni adamoo irraa ajjeesee gaala, loon yookiin busaa'eetu jira. Nama lama kan muslimoota irraa haqaan beekamantu isa murteessa. Wanti isaan murteessan akkuma wareegamni Makkaatti ergamee achitti qalamu kunis hojiirra oola. Yookiin immoo nyaata irraa waan hanga sana madaalutu hiyyeeyyii haramaatiif kennama. Hiyyeessa hundaaf walakkaa saa'iitu kennama. Yookiin bakka walakkaa saa'ii guyyaa tokko soomuutu ta'a. Kun hundinuu akka namichi adamoo ajjeese adabbii badii isaa dhandhamuufi. Rabbiin ajjeechaa adamoo Haramaafi kan ihraama keessatti adamoo dachii odoo haraama hin godhamin ajjeeftan isiniif dhiiseera. Nama booda kanaatii itti deebi'e sanarratti isa adabuudhaan Rabbiin haaloo isarraa bahata. Rabbiin abbaa humnaati. Humna isaarraa kan ka'e nama isa fincile yoo fedhe ni adaba. Homaayyuu isa hin dhorgu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Waan haraama hin godhaminiin yookiin haraamummaan isaa itti hin dhaqqabiniin namni hin qabamu.
- Nama hajjii yookiin umraa harramate irratti adamoon haraama ta'uufi kaffaaraa isaa ibsuutu keessa jira.
- Waan tokko haraama godhuu keessatti gabroota isaa mokkoruu, kaffaaraa keessa immoo sanarraa isaan dheekkamuufi loluutu jira.

أُحِلَّ لَكُمْ صَيْدُ ٱلْبَحْرِ وَطَعَامُهُۥ مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِلسَّيَّارَةِ
وَحُرِّمَ عَلَيْكُمْ صَيْدُ ٱلْبَرِّ مَا دُمْتُمْ حُرُمًا وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ
إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ٩٦ ۞ جَعَلَ ٱللَّهُ ٱلْكَعْبَةَ ٱلْبَيْتَ ٱلْحَرَامَ ربع الحزب ١٣
قِيَٰمًا لِّلنَّاسِ وَٱلشَّهْرَ ٱلْحَرَامَ وَٱلْهَدْىَ وَٱلْقَلَٰٓئِدَ ذَٰلِكَ لِتَعْلَمُوٓا۟
أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَأَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ
شَىْءٍ عَلِيمٌ ٩٧ ٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ وَأَنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٩٨ مَّا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا
تُبْدُونَ وَمَا تَكْتُمُونَ ٩٩ قُل لَّا يَسْتَوِى ٱلْخَبِيثُ وَٱلطَّيِّبُ
وَلَوْ أَعْجَبَكَ كَثْرَةُ ٱلْخَبِيثِ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ
لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ١٠٠ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَسْـَٔلُوا۟ عَنْ
أَشْيَآءَ إِن تُبْدَ لَكُمْ تَسُؤْكُمْ وَإِن تَسْـَٔلُوا۟ عَنْهَا حِينَ يُنَزَّلُ
ٱلْقُرْءَانُ تُبْدَ لَكُمْ عَفَا ٱللَّهُ عَنْهَا وَٱللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ ١٠١
قَدْ سَأَلَهَا قَوْمٌ مِّن قَبْلِكُمْ ثُمَّ أَصْبَحُوا۟ بِهَا كَٰفِرِينَ ١٠٢ مَا جَعَلَ
ٱللَّهُ مِنۢ بَحِيرَةٍ وَلَا سَآئِبَةٍ وَلَا وَصِيلَةٍ وَلَا حَامٍ وَلَٰكِنَّ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَأَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ١٠٣



96 Rabbiin bineensota bishaanii adamsuu isiniif eeyyameera. Wanti galaanni fidee gatu du'aa ta'ee fayyaan isaa nama biyya jirus ta'ee imalaadhaaf galaa ta'a. Adamoon dachii immoo yeroo isin hajjii yookiin umraa harramattanii jirtan haraama isin irratti godhame. Ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Guyyaa Qiyaamaa garuma Isaa qofa deebifamtu. Hojii keessan irratti isin mindeessa.

97 Rabbiin ka'abaa mana Isaa kan Haram namootaaf gadi dhaabbii (jireenya) taasiseera. Hojiin amantii isaanii kan akka salaataa, hajjiifi umraa, akkasumas bu'aan addunyaa kan akka Harama keessatti nagaa ta'uufi fuduraa waan hundaa gara sana fiduu manicha irratti hundaa'a. Ji'ootii kabajamoo, Zulqi'idaa, Zulhijjaa, ALmuharramiifi Rajabiin waan lolli isaan keessa hin jirreef jireenya isaan taasise. Wareegamaafi horii morma isheetti wanti gara haramaa deemaartii akeeku mallattoon itti fannifame keessas sababa rakkoon isaan mudachuu irraa dhorgameef jireenyatu isiniif jira. Wanti Rabbiin tola kana isinirratti ooleef akka isin Rabbiin waan samiifi dachii keessaa beekuufi Rabbiin waan hunda beekaa ta'e bartaniifi. Rabbiin bu'aa isiniif fiduufi odoo hin argamin miidhaa isinirraa deebisuudhaaf kana karaa isiniif godhuun akka Inni waan gabrootaaf tolu beeku ragaadha.

98 Yaa namootaa! Rabbiin nama isa faallesseef abbaa adabbii cimaafi namoota tawbataniif immoo araaramaa mararfataa ta'uu beekaa.

99 Ergamaa irra waan Rabbiin dhaqqabsiisuu isa ajaje dhaqqabsiisuu malee homaa hin jiru. Namoota gara qajeelumaa geessuun gahee isaaniitii miti. Inni harka Rabbii jira. Rabbiin qajeelumaafi jallina irraa waan isin mul'iftaniifi dhoksitan ni beeka. Sanarratti isin mindeessuuf jira.

100 Yaa ergamichaa! Odoma baay'inni fokkataa si ajaa'ibeeyyuu wanti fokkataan maal keessayyuu jiru waan gaarii isaatiin wal hin qixxaatu. Baay'achuun isaa sadarkaa qabaachuu isaatii miti. Yaa warra sammuu qabdan akka milkooftaniif jecha waan fokkataa dhiisuufi gaggaarii hojjachuudhaan Rabbiin sodaadhaa.

101 Yaa warra amantan! Waan dhimma isaa hin qabne kan amantii keessan keessatti isin hin barbaachifne ergamaa keessan hin gaafatinaa. Waan ishee keessa jabeessuun jiruuf yoo isiniif ifa gale isin hammeessa. Yoo waan gaafachuu irraa dhorgamtan kana ogga wahyiin ergamaa irratti buufamu gaafattan ifa isiniif galfama. Sun Rabbirratti salphaadha. Rabbiin waan Qur'aana keessatti callise irra isinii tareera. Irraa hin gaafatinaa. Yoo isin ishee gaafattan dirqamni ishee ni buufama.

102 Ummanni isiniin dura turan fakkii ishee gaafatanii yeroo dirqama isaan irratti godhamu immoo ittiin hin hojjanne; isheetti kafarani.

103 Rabbiin beelladoota halaala godhe. Waan mushrikoonni ofirratti haraama godhan haraama hin goone. Kan mushrikoonni sanamaaf godhan tokko 'albahiiraa'dha. Isheen gaala yeroo hanga murtaa'e dhalte gurri ishee muramee sanamaaf gadi dhiifamtuudha. 'Saa'ibaa'n gaala yeroo umrii murtaa'e geesse sanamaaf gadi dhiisaniidha. 'Alwasiilaan' gaala ishee dhaltuu irratti dhaltuu dabaltee dhalteedha. 'Alhaamiin' immoo korma gaalaa kan dugda isaa irraa baay'ee dhalchiiseedha. Kana hundaawuu Rabbiin hin murteessine. Garuu kaafiroonni kijibaan Rabbiin kana haraama godhe jedhanii falman. Kaafiroonni baay'een dhugaafi dhara, akkasumas halaalaafi haraama adda hin baasanu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Bakki mallattoolee Rabbii kan akka Ka'abaa bu'uuratti bu'aa namootaatiif karaa godhamte.
- Baay'inaan gowwoomfamuun hin ta'u. Baay'inni wanti tokko halaala yookiin haraama ta'uudhaaf ragaa miti; ragaan murtii sharii'aa keessa jira.
- Naamuusa gaaffii keessaa tokko waan gaafatu daangessuudha. Waan dhimma itti hin qabneefi bu'aan keessa hin jirre gaafachuun hin ta'u.
- Karaa mushrikootaa kan isaan waan 'Albahiiraa', 'Assaa'ibaa', 'Alwasiilaah'fi 'Alhaam' jedhamu tolchan arrabsuutu keessa jira.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَإِلَى ٱلرَّسُولِ قَالُواْ حَسۡبُنَا
مَا وَجَدۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ءَابَآؤُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ
شَيۡـٔٗا وَلَا يَهۡتَدُونَ ١٠٤ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ عَلَيۡكُمۡ أَنفُسَكُمۡۖ
لَا يَضُرُّكُم مَّن ضَلَّ إِذَا ٱهۡتَدَيۡتُمۡۚ إِلَى ٱللَّهِ مَرۡجِعُكُمۡ جَمِيعٗا
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٠٥ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ شَهَٰدَةُ
بَيۡنِكُمۡ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ حِينَ ٱلۡوَصِيَّةِ ٱثۡنَانِ ذَوَا
عَدۡلٖ مِّنكُمۡ أَوۡ ءَاخَرَانِ مِنۡ غَيۡرِكُمۡ إِنۡ أَنتُمۡ ضَرَبۡتُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ
فَأَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةُ ٱلۡمَوۡتِۚ تَحۡبِسُونَهُمَا مِنۢ بَعۡدِ ٱلصَّلَوٰةِ
فَيُقۡسِمَانِ بِٱللَّهِ إِنِ ٱرۡتَبۡتُمۡ لَا نَشۡتَرِي بِهِۦ ثَمَنٗا وَلَوۡ كَانَ ذَا
قُرۡبَىٰ وَلَا نَكۡتُمُ شَهَٰدَةَ ٱللَّهِ إِنَّآ إِذٗا لَّمِنَ ٱلۡأٓثِمِينَ ١٠٦ فَإِنۡ عُثِرَ
عَلَىٰٓ أَنَّهُمَا ٱسۡتَحَقَّآ إِثۡمٗا فَـَٔاخَرَانِ يَقُومَانِ مَقَامَهُمَا مِنَ ٱلَّذِينَ
ٱسۡتَحَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَوۡلَيَٰنِ فَيُقۡسِمَانِ بِٱللَّهِ لَشَهَٰدَتُنَآ أَحَقُّ مِن
شَهَٰدَتِهِمَا وَمَا ٱعۡتَدَيۡنَآ إِنَّآ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٧ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ
أَن يَأۡتُواْ بِٱلشَّهَٰدَةِ عَلَىٰ وَجۡهِهَآ أَوۡ يَخَافُوٓاْ أَن تُرَدَّ أَيۡمَٰنُۢ بَعۡدَ
أَيۡمَٰنِهِمۡۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱسۡمَعُواْۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ١٠٨



104 Yeroo warra beelladoonni gariin haraama jedhanii Rabbirratti kijiba uuman kanaan ‘akka halaalaafi haraama adda baaftanii bartanuuf gara Qur’aana Rabbiin buuseefi hadiisa ergamaa Rabbii kottaa’ jedhame ‘amantii, gochaafi dubbii irraa wanti nuti abbootii keenya irraa dhaalle nu ga’a’ jedhan. Akkamumatti odoo abbootiin isaanii homaa hin beekanu gara haqaattis hin qajeelanu ta’anuu isaaniif gaha? Namoota isaan irra jalloo malee kan isaan hordofu hin jiru.

105 Yaa warra amantan! Lubbuu keessan qabaa. Waan ishee fayyadu hojjachuu ishee qabsiisaa. Yeroo isin qajeeltan namni didee jallatee gorsa keessan fudhachuu dide isin hin miidhu. Qajeeluma keessan irraa tokko gaariitti ajajuufi hamtuu irraa dhorguudha. Guyyaa Qiyaamaa deebiin keessan gara Rabbii qofa. Waan isin addunyaa irratti hojjataa turtan isinitti hima; irratti isin mindeessa.

106 Yaa warra amantan! Yeroo mallattoon mullachuudhaan duuti tokkoon keessanitti dhihaate dhaamsa isaa irratti nama muslimaa lama yookiin yoo imala baatanii duuti isinitti dhufe ogga muslima dhabe kaafiroota lama ragaa haa godhu. Yoo ragaa isaanii keessatti shakkiin argame salaata tokko booda isaan dhaabaatii ‘qooda isaanii kan Rabbiin biraa bakka bu’aadhaan hin jijjiirrannu; firaafis isa hin kenninu; ragaa Rabbii nu bira jiru hin dhoksinu; nuti yoo kana hojjanneef yakkamtoota Rabbiin fincilan irraa taaneerra’ jechuun kakatu.

107 Booda kakachiifamanii ka’anii yoo ragaa yookiin kakuu keessatti kijibuun isaanii ifa gale yookiin ganuun isaanii ifa ta’e namoonni lama fira isa du’ee irraa bakka isaanii dhaabsifamanii dhugaa jiru ragaa bahu. ‘Ragaan nuti kijibaafi ganuu isaanii irratti ragaa bahaa jirru ragaa isaan dhugaa ta’uu isaaniitiif kennan irra haqa; nuti kijibaan hin kakanne. Nuti yoo kijibaan kakanneef miidhaa raawwattoota daangaa Rabbii taran irraayi’ jechuudhaan kakatu.

108 Waa’een ogga ragaa isaanii shakkan nama lama salaata booda kakachiisuufi ragaa warra kaanii diduu karaa sharii’aa ta’een ragaa bahuudhaaf irra dhihoodha; kanaafuu ragaa hin jijjiiranu yookiin hin gananu. Yookiin kakuun warra dhaaluu kan booda isaaniitii kakatan deebifamuu sodaatanii faallaa waan isaan kakatanii kakachuun ni saaxilamu. Ragaafi kakuu keessatti kijibaafi ganuu dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Waan itti ajajamtan dhageettii qeebaluu dhaggeeffadhaa. Rabbiin warra ajaja isaa irraa bahan haqa hin qunnamsiisu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namni tokko yeroo lubbuu isaa ajaja Rabbii qabsiisee hanga dandeettii isaatiin gaariitti ajajee hamtuu irraa dhorge booda sanaatii jallinni nama tokkoo isa hin miidhu.
- Dhaamsa barreessuufi namoottan amanamoo ta’an ragaa itti baasuu irratti kakaasuutu jira.
- Ragoolee dhaamsaa akkaataa sharii’aa keessatti ittiin gaafatan ibsuutu jira.

* يَوْمَ يَجْمَعُ ٱللَّهُ ٱلرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَآ أُجِبْتُمْ ۖ قَالُوا۟ لَا عِلْمَ لَنَآ ۖ
إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ﴿١٠٩﴾ إِذْ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ
ٱذْكُرْ نِعْمَتِى عَلَيْكَ وَعَلَىٰ وَٰلِدَتِكَ إِذْ أَيَّدتُّكَ بِرُوحِ
ٱلْقُدُسِ تُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِى ٱلْمَهْدِ وَكَهْلًا ۖ وَإِذْ عَلَّمْتُكَ
ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ ۖ وَإِذْ تَخْلُقُ
مِنَ ٱلطِّينِ كَهَيْـَٔةِ ٱلطَّيْرِ بِإِذْنِى فَتَنفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ
طَيْرًۢا بِإِذْنِى ۖ وَتُبْرِئُ ٱلْأَكْمَهَ وَٱلْأَبْرَصَ بِإِذْنِى ۖ وَإِذْ تُخْرِجُ
ٱلْمَوْتَىٰ بِإِذْنِى ۖ وَإِذْ كَفَفْتُ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَنكَ إِذْ
جِئْتَهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ إِنْ هَٰذَآ
إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿١١٠﴾ وَإِذْ أَوْحَيْتُ إِلَى ٱلْحَوَارِيِّۦنَ أَنْ ءَامِنُوا۟
بِى وَبِرَسُولِى قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَٱشْهَدْ بِأَنَّنَا مُسْلِمُونَ ﴿١١١﴾
إِذْ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ يَٰعِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ هَلْ يَسْتَطِيعُ رَبُّكَ
أَن يُنَزِّلَ عَلَيْنَا مَآئِدَةً مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ۖ قَالَ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ إِن كُنتُم
مُّؤْمِنِينَ ﴿١١٢﴾ قَالُوا۟ نُرِيدُ أَن نَّأْكُلَ مِنْهَا وَتَطْمَئِنَّ قُلُوبُنَا
وَنَعْلَمَ أَن قَدْ صَدَقْتَنَا وَنَكُونَ عَلَيْهَا مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿١١٣﴾



(109) Yaa namootaa! Guyyaa Qiyaamaa ogga Rabbiin ergamoota hunda walitti qabee ‘ummanni keessan warri ani itti isin erge maal isiniif owwaatan?’ jedhu yaadadhaa. Deebii gara Rabbitti hirkisanii ‘beekumsi nuuf hin jiru; yaa Rabbii keenya beekumsi kan keeti. Wantoota fagoo kan beeku sima qofa’ jedhan.

(110) Ogga Rabbiin Iisaadhaan dubbatee ‘yaa Iisaa ilma Maryam! Tola kiyya ani sitti oole oggan abbaadhaan malee si uume, tola ani haadha kee Maryam irratti oggan dubartoota bara ishee irra ishee filadhu itti oole yaadadhu. Akkasumas tola kiyya kan ogga Jibriiliin si jabeessinaan daa’imummaan gara Rabbitti isaan waamtuufi ga’eessummaan namootaan dubbattu, kan ogga ani barreeffama si barsiisuu, Tawraatiin ishee Muusaa irratti buuseefi Injiiliin kan sirratti buuse si barsiise akkasumas iccitii sharii’aafi kaayyoo isaa si barsiisu sirratti oole, ammas tola Rabbiin sirratti oole irraa ati dhoqqee irraa boca fakkii allaattii tolchitee ergasii ishee keessatti afuuftee eeyyama kiyyaan allaattii ta’a; nama jaamummaan dhalate fayyifta; lamxii ni fayyifta; gogaa nagaa godhata; du’aa’ii kee Rabbiin kadhattuun du’aa fayyiftu hunda yaadadhu; hundi kunuu eeyyama kiyyaani. Ammas tola ani sirratti oole irraa kan biroo ogga Baniin Israa’iil ati ragaa ifaadhaan isaanitti dhufnaan kafaranii wanti Iisaan ittiin dhufe kun sihrii ifaadha jedhanii si ajjeesuu fedhan sirraa deebisuudha.

(111) Akkasumas ogga ani gargaartota siif laaffisee Hawaariyyoota natti amanuu qabsiifnaan sana jala butamanii ‘amanneerra; yaa Rabbii keenya nuti muslima siif ajajamoo ta’uu ragaa bahi’ jedhan tola Ani sirratti oole yaadadhu.

(112) Ogga hawaariyyoonni ‘sila Rabbiin kee ogga ati isa kadhatte maaddii nyaataa samii irraa nuuf buusuu danda’aa?’ jedhan yaadadhu. Iisaan deebii isaanii keessatti ‘Rabbiin sodaachuufi waan fitnaan wahii keessa jiraachuun maluuf jecha, waan gaafatan barbaaduu dhiisuu’ isaan ajaje. Isaaniin jedhe: ‘yoo Mu’uminoota taataniif soorata keessan barbaaduu keessatti Rabbirratti hirkadhaa. ‘

(113) Hawaariyyoonni Iisaadhaan ‘maadditti kana irraa nyaachuu feena; dandeettiin Rabbii guutuu ta’uufi ati ergamaa Rabbii ta’uu irratti qalbiin keenya tasgabbaa’uu, beekumsa mirkanaa’aadhaan ati waan Rabbiin biraa nutti dhufte keessatti dhugaadha jechuu barree namoota itti hin hirmaatiniif immoo ragaa ta’uu feena’ jedhan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin ummata hundaa kabajamoofi salphatoo isaaniis Guyyaa Qiyaamaa walitti qabuu isaa mirkaneessuu.
- Iisaan nama ta’uu ibsuu; mu’ujizaan qabatamaan isarkatti argamte kan akka du’aa kaasuu, jaamaafi lamxii fayyisuu eeyyama Rabbiitiin ta’uu ibsuu;
- Mu’ujizaan nabiyyootaa hordoftoota gadi dhaabuufi warra faallessan barbadeessuuf, isheen lubbuu isaanii biraa akka hin taane; inumaa eeyyama Rabbiitiin akka ta’e mirkaneessuufi.

قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ ٱللَّهُمَّ رَبَّنَآ أَنزِلۡ عَلَيۡنَا مَآئِدَةٗ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ
تَكُونُ لَنَا عِيدٗا لِّأَوَّلِنَا وَءَاخِرِنَا وَءَايَةٗ مِّنكَۖ وَٱرۡزُقۡنَا وَأَنتَ
خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ١١٤ قَالَ ٱللَّهُ إِنِّي مُنَزِّلُهَا عَلَيۡكُمۡۖ فَمَن يَكۡفُرۡ بَعۡدُ
مِنكُمۡ فَإِنِّيٓ أُعَذِّبُهُۥ عَذَابٗا لَّآ أُعَذِّبُهُۥٓ أَحَدٗا مِّنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١١٥
وَإِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ءَأَنتَ قُلۡتَ لِلنَّاسِ ٱتَّخِذُونِي
وَأُمِّيَ إِلَٰهَيۡنِ مِن دُونِ ٱللَّهِۖ قَالَ سُبۡحَٰنَكَ مَا يَكُونُ لِيٓ أَنۡ أَقُولَ
مَا لَيۡسَ لِي بِحَقٍّۚ إِن كُنتُ قُلۡتُهُۥ فَقَدۡ عَلِمۡتَهُۥۚ تَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِي
وَلَآ أَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِكَۚ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ١١٦ مَا قُلۡتُ لَهُمۡ
إِلَّا مَآ أَمَرۡتَنِي بِهِۦٓ أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمۡۚ وَكُنتُ عَلَيۡهِمۡ
شَهِيدٗا مَّا دُمۡتُ فِيهِمۡۖ فَلَمَّا تَوَفَّيۡتَنِي كُنتَ أَنتَ ٱلرَّقِيبَ عَلَيۡهِمۡۚ
وَأَنتَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ١١٧ إِن تُعَذِّبۡهُمۡ فَإِنَّهُمۡ عِبَادُكَۖ وَإِن
تَغۡفِرۡ لَهُمۡ فَإِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١١٨ قَالَ ٱللَّهُ هَٰذَا يَوۡمُ يَنفَعُ
ٱلصَّٰدِقِينَ صِدۡقُهُمۡۚ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَآ أَبَدٗاۖ رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١١٩ لِلَّهِ
مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا فِيهِنَّۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرُۢ ١٢٠



(114) Iisaan gaaffii isaanii Rabbiin kadhatee 'yaa Rabbii keenya maaddii nyaataa kan guyyaa inni buufame guyyaa ayyaanaa goonee kabajnu, kan mallattoo tokkichummaa keetii ta'uufi wanti ani ittiin dhufe dhugaa ta'uu akeeku nurratti buusi; soorata ibaadaa kee irratti nu gargaaru nu soori. Ati caalaa warra sooruu waan taateef' jechuun deebise.

(115) Rabbiin du'aa'ii Iisaa qeebalee ni jedhe: 'maaddittii isinirratti buufamuu barbaaddan kana nan buusa. Namni booda isheen buufamtee kafare lubbuu ofii malee hin komatin. Adabbii guddaa kanin eenyuunuu hin adabnen isa adaba. Inni mu'ujizaa ifaa argeera waan ta'eef. ' Kufriin isaa oggas kan diddaa ta'a. Rabbiin waadaa isaa isaaniif guutee maaddittii buuse.

(116) Guyyaa Qiyaamaa ogga Rabbiin Iisaadhaan dubbatee 'yaa Iisaa ilma Maryam! Sila ati namootaan anaafi haadha kiyya Rabbii gaditti gabbaramoo taasifadhaa jetteettaa?' jedhu yaadadhu. Iisaan Rabbii isaa qulqulleessee ni jedhe: 'dhugaa malee isaanitti himuun anaaf hin barbaachisu. Odoon jedheera ta'ee ati sana beekteetta; homaa si hin dhokatu waan ta'eef. Waan ani lubbuu kiyya keessatti dhoksu ni beekta. Waan lubbuu kee keessaa hin beeku. Kan waan fagoo akkaan beeku si qofa. '

(117) Iisaan Rabbii isaatiin ni jedhe: 'tokkummaan si gabbaruu ati isaanitti himi jette malee ani isaanitti hin himne. Ani hangan isaan keessa jiru waan isaan dubbatan to'ataan ture. Yeroo ati hangan isaan keessa jiraadhu ficcisiiftee gara keetti lubbuudhaan ol na kaafte situ isaanirratti tiksaa ta'e. Ati waan hundaa hirmaataadha. Homaa sirraa hin fagaatu; wanti ani isaaniin jedheefi wanti isaan ana booda jedhan sirraa hin dhokatu.

(118) Yoo isaan adabdes isaan gabroota keetii ati waan feete isaan goota. Yoo warra isaan irraa amananitti tola oolte wanti sana dhorgu hin jiru. Ati injifataa hin mo'atamneefi gocha keessatti ogeessa. '

(119) Rabbiin Iisaadhaan ni jedhe: 'har'i guyyaa warra niyyaa, gochaafi dubbii keessatti dhugaa ta'an dhugaan isaanii isaan fayyaduudha. Isaaniif jannata jalee gamoofi mukkeen ishee laggeen yaatutu jira; ishee keessatti hafu. Duuti isaanitti hin dhufu. Rabbiin isaanirraa jaalateera; yoomuu isaanitti hin dallanu. Waan qananii yeroo hundaa argataniif isaanis Rabbirraa jaalataniiru. Mindaafi isaanirraa jaalachuun kun milkii guddaadha. Milkiin isaan qixxaawu hin jiru.

(120) Mootummaan samiifi dachii kan Rabbiiti. Inni isaan uume; dhimma isaaniis gara gaggalcha. Mootummaan waan isaan keessaas kanuma Isaati. Rabbiin waan hunda irratti danda'aadha. Homaa Isa hin dadhabsiisu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin nama erga ragaan isatti dhufee kufriifi diddaa irra ture hundaa dinniineera.
- Iisaan jecha nasaaraan inni Rabbiin ta'uu yookiin ilma Rabbii ta'uu isaa nutti himeera jettu irraa qulqulluu ta'uu isaa.
- Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa namoota gurguddaafi kabajamoota ergamaa irraa ta'an ni gaafata. Warri sadarkaa isaaniitii gadiihoo akkam ta'u?
- Sadarkaan dhugaa guddaa ta'uu. Rabbiin warra dhugaa faarsuu. Dhugaan namoota isaa Guyyaa Qiyaamaa fayyaduu isaas ni ibsa.

سُورَةُ الأَنْعَامِ

ترتيبها ٦ — آياتها ١٦٥

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَجَعَلَ ٱلظُّلُمَٰتِ
وَٱلنُّورَ ثُمَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُونَ ﴿١﴾ هُوَ ٱلَّذِى
خَلَقَكُم مِّن طِينٍ ثُمَّ قَضَىٰٓ أَجَلًا وَأَجَلٌ مُّسَمًّى عِندَهُۥ ثُمَّ أَنتُمْ
تَمْتَرُونَ ﴿٢﴾ وَهُوَ ٱللَّهُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَفِى ٱلْأَرْضِ يَعْلَمُ سِرَّكُمْ
وَجَهْرَكُمْ وَيَعْلَمُ مَا تَكْسِبُونَ ﴿٣﴾ وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ مِّنْ
ءَايَٰتِ رَبِّهِمْ إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهَا مُعْرِضِينَ ﴿٤﴾ فَقَدْ كَذَّبُوا۟ بِٱلْحَقِّ
لَمَّا جَآءَهُمْ فَسَوْفَ يَأْتِيهِمْ أَنۢبَٰٓؤُا۟ مَا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٥﴾
أَلَمْ يَرَوْا۟ كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم مِّن قَرْنٍ مَّكَّنَّٰهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ
مَا لَمْ نُمَكِّن لَّكُمْ وَأَرْسَلْنَا ٱلسَّمَآءَ عَلَيْهِم مِّدْرَارًا وَجَعَلْنَا ٱلْأَنْهَٰرَ
تَجْرِى مِن تَحْتِهِمْ فَأَهْلَكْنَٰهُم بِذُنُوبِهِمْ وَأَنشَأْنَا مِنۢ بَعْدِهِمْ قَرْنًا
ءَاخَرِينَ ﴿٦﴾ وَلَوْ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ كِتَٰبًا فِى قِرْطَاسٍ فَلَمَسُوهُ بِأَيْدِيهِمْ
لَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧﴾ وَقَالُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ
عَلَيْهِ مَلَكٌ وَلَوْ أَنزَلْنَا مَلَكًا لَّقُضِىَ ٱلْأَمْرُ ثُمَّ لَا يُنظَرُونَ ﴿٨﴾



## BOQONNAA AL-AN'AAM

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

kanaa ragaa sammuutiin tawhiida mirkaneessuufi amantii shirkii dhabamsiisuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Guutummaan ibsamuufi jaalalaa wajjin gaarummaan faarfamuun Rabbii Isa samiifi dachii fakkii duraan tareen maleetti uume, halkaniifi guyyaa kan bakka wal bu'an godhee uume, halkan dukkanaaf uumee guyyaa immoo ifaaf uumeef mirkanaa'aadha. Kanumaa waliin warri kafaran waan biraa Isatti qixxeessu.

(2) Yaa namootaa! Isatu ogga abbaa keessan Aadamiin uumu dhoqqee irraa isin uume. Ergasii yeroo hanga isin addunyaa irra turtan murteesse. Baallama biraa hanga Guyyaa Qiyaamaatti kaafamtanutti kan Isa malee eenyunuu hin beekne godhe. Ergasii isin dandeettii isaa shakkitan.

(3) Kan dhugaadhaan samiifi dachii keessatti gabbaramu Isa qofa. Homaa Isa hin dhokatu. Inni niyyaa, jechaafi gocha isin dhoksitan hundaa ni beeka. Kan isin mul'iftanis ni beeka. Isheerratti isin mindeessuuf jira.

(4) Hanguma ragaan wahii mushrikootatti Rabbii isaanii biraa dhuftuun homaa odoo dhimma hin godhatin irraa gara galu. Dhugumatti ragaan iftuun tokkummaa Rabbii akeektu isaanitti dhufteetti. Ragaan dhugaa ta'uu ergamoota isaa akeektus isaanitti dhufteetti. Kanuma waliin odoo homaatti hin lakkaa'in irraa gara galan.

(5) Isaan yoo ragaa ifaa kana irraa gara galanis waan sanarra ifaa ta'e irraayyuu gara galaniiru. Qur'aana Muhammad (saw) isaanitti fides kijibsiisaniiru. Wanti isaan waan Muhammad (saw) isaanitti fidetti qishinaaran kun Guyyaa Qiyaamaa ogga adabbii argan dhugaa ta'uu isaa ni baru.

(6) Kaafiroonni kun aadaa Rabbii kan inni ummata miidhaa raawwattoota halaake hin barree? Rabbiin dhugumatti ummata baay'ee kan humnaafi dachii keessa turuu homaa kaafiroota kanaaf hin kennin isaaniif kenneyyuu halaakeera. Rooba wal hohordoftuu isaanirratti buuse. Laggeen kan qehee isaanii jala yaatu taasise. Rabbiin yakkani. Yakka isaan hojjataniin isaan barbadeesse. Booda isaaniitii ummata biraa uume.

(7) Yaa ergamichaa! Odoo kitaaba waraqaa irratti barreeffame sirratti buufnee ija isaaniitiin arganii harka isaaniitiin tuttuqanii mirkaneeffatanii, mormiifi diddaa isaan biraa ta'e irraa kan ka'eef silaa itti hin amananu; ni jedhu turan: 'wanti ati fidde kun sihrii ta'uu bira hin taru; itti hin amannu. '

(8) Kaafiroonni kun ni jedhan: 'Rabbiin odoo Muhammad (saw) wajjin maleykaa nuun dubbatuufi ergamaa ta'uu isaa nutti himu buusee gaariidha. ' Odoo bifa isaan fedhaniin maleykaa buufnee silaa isaan halaakna ture. Ogga inni bu'e tawbaadhaaf yeroon isaaniif hin kennamu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Diddaan kaafirootaa cimaa ta'uu; ragaan gaariin ifaan isaanitti dhufuu waliin kufrii irra turu.
- Waa'ee ummata taranii xinxalanii sababa isaan ittiin halaakaman baranii irraa eeggachuu;
- Rahmata Rabbiin gabroota irratti oole irraa maleykaa odoo buufamee kan isaan tawbaadhaafuu hin tursiifamne buusuu dhiisuudha.

وَلَوۡ جَعَلۡنَٰهُ مَلَكٗا لَّجَعَلۡنَٰهُ رَجُلٗا وَلَلَبَسۡنَا عَلَيۡهِم مَّا
يَلۡبِسُونَ ٩ وَلَقَدِ ٱسۡتُهۡزِئَ بِرُسُلٖ مِّن قَبۡلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ
سَخِرُواْ مِنۡهُم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ١٠ قُلۡ سِيرُواْ
فِي ٱلۡأَرۡضِ ثُمَّ ٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ
١١ قُل لِّمَن مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قُل لِّلَّهِۚ كَتَبَ عَلَىٰ
نَفۡسِهِ ٱلرَّحۡمَةَۚ لَيَجۡمَعَنَّكُمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا رَيۡبَ
فِيهِۚ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٢ ۞ وَلَهُۥ ثلاثة أرباع الحزب ١٣
مَا سَكَنَ فِي ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١٣ قُلۡ
أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَتَّخِذُ وَلِيّٗا فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَهُوَ
يُطۡعِمُ وَلَا يُطۡعَمُۗ قُلۡ إِنِّيٓ أُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ أَوَّلَ مَنۡ أَسۡلَمَۖ
وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٤ قُلۡ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنۡ عَصَيۡتُ
رَبِّي عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٥ مَّن يُصۡرَفۡ عَنۡهُ يَوۡمَئِذٖ فَقَدۡ رَحِمَهُۥۚ
وَذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡمُبِينُ ١٦ وَإِن يَمۡسَسۡكَ ٱللَّهُ بِضُرّٖ فَلَا كَاشِفَ
لَهُۥٓ إِلَّا هُوَۖ وَإِن يَمۡسَسۡكَ بِخَيۡرٖ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ
١٧ وَهُوَ ٱلۡقَاهِرُ فَوۡقَ عِبَادِهِۦۚ وَهُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ١٨



(9) Odoo ergamaa gara isaanii ergamu maleykaa goonee silaa akka isaan irraa dhaga'uu mijeeffatanuufi irraa barataniif bifa namaatiin goona ture. Sababni isaas isaan maleykaa bifa Rabbiin isa uumeen jiruu wajjin sana hin danda'anu waan ta'eef. Ogga bifa namaatiin isa goones isaanirratti wal fakkaata.

(10) Warri kun yoo maleykaan sii waliin buufamuu gaafachuudhaan qishinanis ummanni duraaniis ergamoota isheetti qishinteetti. Adabbiin isaan mormaafi itti qishinaa turan isaanitti marse.

(11) Yaa ergamichaa! Warra kijibsiisanii qishinan kanaan 'dachii keessa deemaa; sana booda dhumti warra ergamoota Rabbii kijibsiisanii maal akka ta'e ilaalaa' jedhi. Erga humnaafi of tiksuu isaan keessa turaniiti adabbiin isaanirra qubate.

(12) Yaa ergamichaa! 'Mootummaan samii, dachiifi waan jidduu lamaan isaanii kan eenyuuti?' jedhi. 'Mootummaan hunda isheetuu kan Rabbiiti; tola gabroottan Isaa irratti ooluuf jecha rahmata nafsii Isaa irratti murteessee jira. Adabbii isaanitti hin ariifachiisu. Yeroo isaan tawbachuu dhiisan immoo Guyyaa Qiyaamaa hunda isaanii walitti qaba. Kun guyyaa isa keessa shakkiin hin jirreedha. Warri kufriidhaan lubbuu isaanii kasaaran amananii lubbuu hoonguu irraa hin bilisoomsanu.

(13) Mootummaan waan hunda kan halkaniifi guyyaa keessa gadi dhaabbate kan Rabbiiti. Inni jecha keessan dhaga'aa gocha keessan beekaadha. Isheerratti isin mindeessuuf jira.

(14) Yaa ergamichaa! Mushrikoota warra waan akka sanamaafi kkf Rabbii wajjin gabbaraniif 'sila ani Rabbii gaditti tumsaa biraa kan isa gargaarsifadhuufi tumsa irra barbaadu godhachuun ni yaadamaa? Inni Isa fakkii wahiitiin malee samiifi dachii uumeedha. Gabroota Isaa irraa abbaa fedhe ni soora; gabroota Isaa irraa eenyunuu Isa hin sooru. Inni gabroota Isaa irraa dureessa; gabroonni immoo gara Isaa haajomu' jedhi. Yaa ergamichaa! 'ani Gooftaan kiyya ummata kana irraa jalqaba nama Rabbiif butamee ta'uu na ajaje. Warra waan biraa Isatti qindeessan ta'uu irraa na dhorgeera' jedhi.

(15) Yaa ergamichaa! 'Ani yoon waan Rabbiin haraama natti godhe kan akka shirkiifi kan biroo dalaguudhaan yookiin waan Inni itti na ajaje kan akka Isatti amanuufi kkf dhiisuudhaan Isa yakke Guyyaa Qiyaamaa adabbii guddaa na adabuun sodaadha' jedhi.

(16) Namni Rabbiin adabbii sana Guyyaa Qiyaamaa irraa fageesse dhugumatti rahmata Rabbiitiin milkaa'eera. Ibidda irraa bilisa bahuun kun isatu milkii guddaa homaa isatti hin qixxaanneedha.

(17) Yaa ilma Aadam! Yoo rakkoon wahii Rabbiin biraa si mudateef Rabbiin malee wanti sirraa deebisu hin jiru. Yoo toltuun wahii isa biraa si tuqxes wanti isa dhorku hin jiru. Tola isaa wanti deebisu hin jiru. Inni waan hunda irratti danda'aadha. Homaa Isa hin dadhabsiisu.

(18) Gabroota Isa qofatu mo'ataadha; kallattii hundaanuu isaanirratti ol ta'aadha. Wanti hunduu isaaf gadi jedhaadha. Inni akka Isaa malutti gubbaa gabroota Isaati. Inni uumaafi sharii'aa Isaa keessatti ogeessa. Keessa beekaa homaa Isa hin dhokanneedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Iccitii ergamoota gosuma itti ergaman irraa taasisuun qabu. Dhaga'uu, hubachuufi qeebaluuf isatu irra gahaadha.
- Aadaa Rabbii kan duraanii kan inni yakkamtoota keessatti hojjate akka inni fuulduratti deebi'uu danda'u xinxaluutti waamuutu jira.
- Yakkaafi bu'aa isaa irraa sodaachuun dirqama ta'uu;
- Rakkoo namoota mudatu wanti deebisu Rabbiin malee hin jiru. Toltuu irraa waan isaan argatanis Rabbiin malee wanti dhorgu hin jiru. Qananii Isaa kan dhorgu hin jiru.

قُلۡ أَيُّ شَيۡءٍ أَكۡبَرُ شَهَٰدَةٗۖ قُلِ ٱللَّهُۖ شَهِيدُۢ بَيۡنِي وَبَيۡنَكُمۡۚ وَأُوحِيَ إِلَيَّ هَٰذَا
ٱلۡقُرۡءَانُ لِأُنذِرَكُم بِهِۦ وَمَنۢ بَلَغَۚ أَئِنَّكُمۡ لَتَشۡهَدُونَ أَنَّ مَعَ ٱللَّهِ ءَالِهَةً
أُخۡرَىٰۚ قُل لَّآ أَشۡهَدُۚ قُلۡ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ وَإِنَّنِي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ
١٩ ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَعۡرِفُونَهُۥ كَمَا يَعۡرِفُونَ أَبۡنَآءَهُمُۘ ٱلَّذِينَ
خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٠ وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى
ٱللَّهِ كَذِبًا أَوۡ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢١ وَيَوۡمَ نَحۡشُرُهُمۡ
جَمِيعٗا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشۡرَكُوٓاْ أَيۡنَ شُرَكَآؤُكُمُ ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٢٢
ثُمَّ لَمۡ تَكُن فِتۡنَتُهُمۡ إِلَّآ أَن قَالُواْ وَٱللَّهِ رَبِّنَا مَا كُنَّا مُشۡرِكِينَ ٢٣
ٱنظُرۡ كَيۡفَ كَذَبُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡۚ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٤
وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُ إِلَيۡكَۖ وَجَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن يَفۡقَهُوهُ
وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۚ وَإِن يَرَوۡاْ كُلَّ ءَايَةٖ لَّا يُؤۡمِنُواْ بِهَاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا
جَآءُوكَ يُجَٰدِلُونَكَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ
ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٥ وَهُمۡ يَنۡهَوۡنَ عَنۡهُ وَيَنۡـَٔوۡنَ عَنۡهُۖ وَإِن يُهۡلِكُونَ إِلَّآ
أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٢٦ وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ وُقِفُواْ عَلَى ٱلنَّارِ فَقَالُواْ
يَٰلَيۡتَنَا نُرَدُّ وَلَا نُكَذِّبَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّنَا وَنَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٧

(19) Yaa ergamichaa! Mushrikoota warra si kijibsiisanuun ‘wanti dhugaa ta’uu kiyya ragaa bahu irra guddaan maali?’ jedhi. ‘Rabbitu dhugaa ta’uu kiyya ragaa ba’uuf waan hunda irra guddaadha; Inni jidduu kiyyaafi keessanitti ragaadha. Waan ani fidee dhufeefi waan isin natti deebiftan ni beeka. Rabbiin Qur’aana kana akka ani isaan isin dinniinuuf gara kootti beeksisa godhe; akkasumas namootaafi jinnii irraa kan itti dhaqqabe hundan dinniina’ jedhi. Sila isin yaa mushrikootaa! Rabbii waliin gabbaramaan biraa jiraachuu ragaa baatuu? ‘Ani waan isin mirkaneessitan kana ragaa hin bahu; gabbaramaan dhugaa Rabbiin tokkicha; shariikni Isaaf hin jiru. Ani waan isin Isatti qindeessitan hundarraayyuu qulqulluudha’ jedhiin.

(20) Yahuudonni warri Tawraatiin isaaniif kennineefi nasaaronni warri nuti Injiiliin isaaniif kennine nabi Muhammadiin (saw) akka ilmaan isaanii kan biraa irraa adda baasanii beekan beekumsa guutuu isa beeku. Isaan kun warra lubbuu ofii ibidda seensisuudhaan ishee kasaaraniidha. Isaan hin amananu.

(21) Nama Rabbiif shariika kaa’ee isa waliin gabbaru irra yookiin aayata Rabbiin ergamaa Isaa irratti buuse kijibsiise irra namni miidhaa raawwate hin jiru. Warri Rabbiif shariika kaa’uudhaan yookiin keeyyattoota Isaa kijibsiisuudhaan of miidhan yoo hin tawbatin yoomuu hin milkaa’anu.

(22) Guyyaa Qiyaamaa ogga hunda isaanii walitti qabnee tokkollee odoo irraa hin dhiisin ergasii warra Rabbii waliin waan biraa gabbaran jiilchuuf jecha ‘shariikonni keessan warri isin kijibaan Rabbiif shariika jedhaa turtan eessa jiru?’ jennu yaadadhu.

(23) Qormaata kana booda sababni isaan dhiheeffatan gabbaramtoota isaanii irraa qulqullaa’anii ‘yaa Rabbii keenya nuti addunyaa irratti homaa sitti qindeessaa hin turre; inumaa sitti amannee si tokkoomsaa turre’ jechuu qofa.

(24) Yaa Muhammad! Akkamitti akka warri kun shirkii lubbuu ofii irraa mormuudhaan lubbuu isaanii irratti kijiban ilaali. Wanti isaan jireenya addunyaa keessatti Rabbii wajjin kijiba uumanii gabbaraa turan isaan irraa fagaatee isaan salphise.

(25) Yaa ergamichaa! Mushrikoota irraa ogga ati qaraatu nama gara kee dhaggeeffatutu jira. Garuu isaan waan dhaggeeffatanuun hin fayyadamanu. Sababa diddaafi dugda galuu isaanii akka isaan Qur’aana hin hubanne haguuggii qalbii isaanii irra goone. Dhageettii fayyadu dhaga’uu irraa duuchaa gurra isaanii keessa keenye. Ragaa ifaa irraa yoo hanga fedhan arganillee isheetti hin amananu. Yeroo sitti dhufan dharaan haqa sirkatti falmu. ‘Wanti ati fiddee dhufte waanuma kitaabota duraanii irraa fuudhame malee homaa miti’ jedhu.

(26) Isaan ergamaatti amanuu irraa namoota dhorgu; ofiifis irraa fagaatu. Namoota itti fayyadamanu hin dhiisanu; ofiifis itti hin fayyadamanu. Gocha isaanii kanaan mataa isaanii malee homaa hin halaakanu. Garuu isaan wanti isaan hojjataaranu mataa isaanii halaakuu ta’uu hin barre.

(27) Yaa ergamichaa! Odoo ogga isaan Guyyaa Qiyaamaa adabbii irra fidamanii ‘yaa hawwii keenyaa odoo addunyaatti deebinee keeyyatoota Rabbii keenyaa kijibsiisuu dhiifnee Mu’uminoota irraa taanee?’ jedhan argitee silaa haala isaanii fokkataa argita.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Iccitii nabi Muhammadiin (saw) Qur’aanaan erguun qabu; innis kaayyoo dhaqqabsiisuutiifi ibsuuti. Guddaan isaa immoo gara tawhiidaatti waamuudha.
- Rabbiin shariika qabaachuu dhabamsiisu. Wanti mushrikoonni uuman dhabama ta’uu isaa.
- Yahuudonniifi nasaaronni mormiifi kufriidhuma isaaniitii waliin ergamaa Rabbii beekuu isaanii.

بَلْ بَدَا لَهُم مَّا كَانُوا يُخْفُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَلَوْ رُدُّوا لَعَادُوا لِمَا نُهُوا عَنْهُ
وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٢٨﴾ وَقَالُوا إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا وَمَا نَحْنُ
بِمَبْعُوثِينَ ﴿٢٩﴾ وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ وُقِفُوا عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ قَالَ أَلَيْسَ هَٰذَا
بِالْحَقِّ ۚ قَالُوا بَلَىٰ وَرَبِّنَا ۚ قَالَ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ
﴿٣٠﴾ قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِلِقَاءِ اللَّهِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا جَاءَتْهُمُ السَّاعَةُ
بَغْتَةً قَالُوا يَا حَسْرَتَنَا عَلَىٰ مَا فَرَّطْنَا فِيهَا وَهُمْ يَحْمِلُونَ أَوْزَارَهُمْ
عَلَىٰ ظُهُورِهِمْ ۚ أَلَا سَاءَ مَا يَزِرُونَ ﴿٣١﴾ وَمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا
إِلَّا لَعِبٌ وَلَهْوٌ ۖ وَلَلدَّارُ الْآخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ
﴿٣٢﴾ قَدْ نَعْلَمُ إِنَّهُ لَيَحْزُنُكَ الَّذِي يَقُولُونَ ۖ فَإِنَّهُمْ لَا يُكَذِّبُونَكَ
وَلَٰكِنَّ الظَّالِمِينَ بِآيَاتِ اللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٣٣﴾ وَلَقَدْ كُذِّبَتْ
رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ فَصَبَرُوا عَلَىٰ مَا كُذِّبُوا وَأُوذُوا حَتَّىٰ أَتَاهُمْ
نَصْرُنَا ۚ وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَاتِ اللَّهِ ۚ وَلَقَدْ جَاءَكَ مِن نَّبَإِ الْمُرْسَلِينَ
﴿٣٤﴾ وَإِن كَانَ كَبُرَ عَلَيْكَ إِعْرَاضُهُمْ فَإِنِ اسْتَطَعْتَ أَن تَبْتَغِيَ
نَفَقًا فِي الْأَرْضِ أَوْ سُلَّمًا فِي السَّمَاءِ فَتَأْتِيَهُم بِآيَةٍ ۚ وَلَوْ شَاءَ
اللَّهُ لَجَمَعَهُمْ عَلَى الْهُدَىٰ ۚ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْجَاهِلِينَ ﴿٣٥﴾



(28) Dubbiin akka isaan odoo addunyaatti deebinee silaa ni amanna jedhanii miti. Inumaa jecha isaan kan ‘nuti mushrikoota hin taane’ jechuu dhoksaarantu yeroo qaamni isaanii ragaa isaanitti bahu ifa isaaniif gale. Odoo murteeffamnaan addunyaatti deebi’aniiyyuu garuma kufriifi shirkii irraa dhorgamaniitti deebi’u.

(29) Mushrikoonni kun ‘jireenyi jireenya ishee nuti keessa jirru kana malee hin jiru; qormaataaf hin kaafamnu’ jedhan.

(30) Yaa ergamichaa! Odoo ogga warri kaafamuu morman kun fuuldura Rabbii isaanii dhaabamanii Rabbiin ‘sila kaafamiinsi isin kijibsiisaa turtan kun amma dhugaa shakkiin isa keessa hin jirree mitii?’ jedhu argitee silaa fokkina haala isaanii irraa waan ajaa’iba argita. Yeroo san ‘Rabbii keenyatti kakannee inni dhugaa mirkanaa’aadha; shakkiin isa keessa hin jiru’ jedhan. Rabbiin yeroo san ‘sababa guyyaa kanatti kafartanii addunyaa irratti isa kijibsiisaa turtaniif jecha adabbii dhandhamaa’ jedha.

(31) Warri Guyyaa Qiyaamaa kaafamuu kijibsiisaniifi fuuldura Rabbii dhaabachuu waan fagootti lakkaa’an dhugumatti hoonga’aniiru. Ogga Qiyaamaan akka tasaa isaanitti dhufu gaabbiin guddachuu irraa kan ka’e isaan haala yakka isaanii dugda isaanii irratti baatanuun ‘haqa Rabbii hanqifnee isatti kafarree Guyyaa Qiyaamaatiif qophaa’uu dhabuu irratti yaa gaabbii (sheenaa) keenyaa yaa hoonga’uu kaayyoo keenyaa!’ jedhu. Hamtuun isaan baatan akkaan fokkate.

(32) Jiruun addunyaa nama ishee keessatti hojii gaarii hin hojjatiniif taphaafi gowwoomsaa malee homaa miti. Gandi aakhiraa immoo warra ajaja Isaa kan akka isatti amanuu guutuufi dhorgaa Isaa kan akka shirkii dhiisuudhaan Rabbiin sodaataniif irra caalaadha. Yaa mushrikootaa isin kana xinxaltanii itti amantanii hojii gaarii hin hojjattanuu?

(33) Yaa ergamichaa! Ifaan ifatti si kijibsiisuun isaanii akka si gaddisiisu ni beekna. Beeki isaan waan nama dhugaa ta’uu kee beekaniif keessaan si kijibsiisaa hin jiranu. Garuu isaan ummata miidhaa raawwattoota ajaja kee gubbaadhaan mormanii keessa isaaniitiin dhugeessanuudha.

(34) Kijibsiisuun kun waan ati fidde qofa hin se’in. Ergamoonni siin duraas kijibsiifamanii ummanni isaanii isaan rakkisaniiru. Kana hundaawuu hanga tumsi Rabbiin biraa isaaniif dhufutti obsaafi karaa Rabbii keessatti qabsaa’uudhaan dabarsan. Tumsa Rabbiin barreesseefi waan inni ergamoota isaatiif wareege wanti jijjiiru hin jiru. Yaa ergamichaa! Oduu ergamoota siin duraatiifi wanta ummata isaanii irraa isaan mudannaan tumsi Rabbiin biraa isaaniif kenname irraa gara kee dhufeera. Diinota isaanii irratti isaan tumse.

(35) Yaa ergamichaa! Yoo kijibsiisuufi waan ati isaanitti fidde irraa garagaluun isaanii sirratti ulfaateef yoo ragaa isa nuti siif kennineen ala isaanii fiduuf boolla dachii keessa yookiin kortoo samii barbaaduu dandeesseef raawwadhu. Rabbiin odoo hunda isaani qajeeluma ati isaanitti fidde irratti walitti qabuu fedhee silaa walitti qaba. Garuu Rabbiin ogummaa wahiitiif kana hin fedhini. Warra kana wallaalee lubbuun kee amanuu dhabuu isaanii irratti baay’ee gaddu irraa hin ta’in.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Haqummaa Rabbii irraa kan ta’e inni Guyyaa Qiyaamaa akka gariin isaanii garii irratti ragaa ta’aniif warra gabbareefi gabbarame walitti qabee fida.
- Namni Qur’aana dhaggeeffatu hundi ittiin hin fayyadamu. Yeroo garii waan haguugu kan akka qalbii haguuguu, gurra duuchuu ykn kan biraa argama.
- Mushrikoonni odoma gubbaadhaan si kijibsiisanii keessa isaaniitiin dhugaa ta’uu kee ni mirkaneessu.
- Kijibsiisuun kun si qofaan hin jalqabne; kun aaduma mushrikoonni ergamoota duraanii waliinis qabanu jechuudhaan Nabiyyii (saw) tasgabbeessuufi obsisiisuutu keessa jira.

الحزب ١٤

۞ إِنَّمَا يَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ يَسْمَعُونَ وَٱلْمَوْتَىٰ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ ثُمَّ إِلَيْهِ
يُرْجَعُونَ ٣٦ وَقَالُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ قُلْ إِنَّ ٱللَّهَ
قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يُنَزِّلَ ءَايَةً وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٣٧ وَمَا
مِن دَآبَّةٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا طَـٰٓئِرٍ يَطِيرُ بِجَنَاحَيْهِ إِلَّآ أُمَمٌ أَمْثَالُكُم ۚ
مَّا فَرَّطْنَا فِى ٱلْكِتَـٰبِ مِن شَىْءٍ ۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِمْ يُحْشَرُونَ ٣٨
وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا صُمٌّ وَبُكْمٌ فِى ٱلظُّلُمَـٰتِ ۗ مَن يَشَإِ
ٱللَّهُ يُضْلِلْهُ وَمَن يَشَأْ يَجْعَلْهُ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٣٩ قُلْ
أَرَءَيْتَكُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُ ٱللَّهِ أَوْ أَتَتْكُمُ ٱلسَّاعَةُ أَغَيْرَ ٱللَّهِ
تَدْعُونَ إِن كُنتُمْ صَـٰدِقِينَ ٤٠ بَلْ إِيَّاهُ تَدْعُونَ فَيَكْشِفُ
مَا تَدْعُونَ إِلَيْهِ إِن شَآءَ وَتَنسَوْنَ مَا تُشْرِكُونَ ٤١ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَآ
إِلَىٰٓ أُمَمٍ مِّن قَبْلِكَ فَأَخَذْنَـٰهُم بِٱلْبَأْسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمْ
يَتَضَرَّعُونَ ٤٢ فَلَوْلَآ إِذْ جَآءَهُم بَأْسُنَا تَضَرَّعُوا۟ وَلَـٰكِن قَسَتْ
قُلُوبُهُمْ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَـٰنُ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٤٣ فَلَمَّا
نَسُوا۟ مَا ذُكِّرُوا۟ بِهِۦ فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ أَبْوَٰبَ كُلِّ شَىْءٍ حَتَّىٰٓ
إِذَا فَرِحُوا۟ بِمَآ أُوتُوٓا۟ أَخَذْنَـٰهُم بَغْتَةً فَإِذَا هُم مُّبْلِسُونَ ٤٤



(36) Namoonni waan ati fudhattee dhufteef owwaatee qeebalu warra dhaggeeffatanii hubatanuudha. Kaafiroonni du'oodha hin hubatanu. Qalbiin isaanii duuteetti. Du'oota Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa ni kaasa. Ergasii waan isaan hojjatan irratti isaan mindeessuuf gara Isaa qofa deebifamu.

(37) Mushrikoonni iimaana didaafi irraa harkifataa 'sila maaliif Muhammad irratti mu'ujizaan aadaan adda taate kan dhugaa ta'uu isaa akeektu Rabbii isaa biraa isarratti hin buune?' jedhu. Yaa ergamichaa! 'Rabbiin akka isaan fedhanitti mu'ujizaa buusuu ni danda'a' jedhi. Garuu baay'een mushrikoota kanaa mu'ujizaan kan buufamu ogummaa Rabbii irratti hundaa'eeti malee akka isaan barbaadaniinii mitii hin beekanu. Odoo inni ishee buufnaan amanuu dhiisanii silaa isaan halaaka ture.

(38) Bineensi gubbaa dachii socho'uufi allaattiin samii keessa qoochoo isaa lamaaniin barrisu uumaafi soorata keessatti ummatuma akka keessaniiti. Lawhal mahfuuziin keessatti homaayyuu odoo hin raggaasisin hin dhiifne. Beekumsi hundaawuu Rabbiin bira jira. Ergasii Guyyaa Qiyaamaa murtii jidduu isaaniitti adda baasuuf gara Rabbii isaanii qofatti walitti qabamu. Hundaawuu waan isaaf maluun mindeessa.

(39) Warri aayatoota keenya kijibsiisan fakkii dudaa warra hin dhageenyeefi arraba qabamaa hin dubbanneeti. Isaan kana waliin dukkana keessa jiru hin arganu. Namni haala kana qabu akkamumatti qajeela? Rabbiin nama jallisuu fedhe ni jallisa. Nama qajeelchuu fedhe immoo karaa sirraawaa jallina hin qabne irra isa kaa'uun qajeelcha.

(40) Yaa ergamichaa! Mushrikoota kanaan 'mee yoo adabbiin Rabbii isinitti dhufe yookiin Qiyaamaan isheen sin ittiin dinniinamaartan isinitti dhufte, yoo yaada keessan kan wanti isin gabbartan ni fayyaddi yookiin miidhaa deebifti jettan keessatti dhugaa taataniif, yeroo san waan Rabbiin ala jiru irraa rakkoo isin mudate isin irraa kaasuu ni gaafattuu? natti himaa' jedhi.

(41) Dhugaan jiru yeroo sana akka rakkoo isin irraa kaasuuf Rabbii isin uume malee homaa hin kadhattanu. Kan kana gochuu danda'u isa qofa. Wantoota Rabbitti qindeessaa turtan hunda isheeyyuu ni dhiiftu; waan isheen hin fayyaddu hin miituu bartaniif jecha.

(42) Yaa ergamichaa! Ummata siin duraatti ergamaa erginaan kijibsiisanii waan isaan fidan irraa gara galan. Akka isaan Rabbii isaaniitiif gadi jedhanuuf rakkoo waan akka hiyyummaafi waan akka dhukkubaa kan qaama isaanii miidhuun isaan adabne.

(43) Odoo isaan ogga rakkoon nu biraa ta'e isaan mudate Rabbiif of gadi qabanii silaa balaa sana isaanirraa saaqa ture. Isaan mararfatas ture. Garuu isaan kana hin goone. Inumaa qalbiin isaanii gogdee xinxaluu dhiisan. Shayxaanni kufriifi yakka isaan hojjataa turan isaaniif miidhagse. Waanuma sana irra turan.

(44) Hiyyummaafi dhukkuba ittiin gorfaman yeroma isaan dhiisanii waan Rabbiin isaan ajajetti hojjachuu didan hulaa sooratаa isaanirratti banuufi hiyyummaa booda isaan duroomsuudhaan suutaan isaan qabne. Dhukkuba booda isaan fayyifnee yeroma isaan quufanii waan qanani'an kanaan boonni isaan qabatu adabbiin keenya akka tasaa isaanitti dhufe. Yeroo san isaan dhama'anii waan yaadaa turan irraa abdii kutatan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kaafirоota du'aatti fakkeessuu; sababni isaas jireenyi dhugaa jireenya qalbii kan ogga inni haqa qeebaleefi karaa sirrii hordofeeti.
- Aadaan Rabbii qormaata keessatti warra ajaja Isaa faallessan irratti jalqaba akka qalbiin isaanii laafuufi gara Rabbii deebi'aniif rakkoo isaanirratti buusuudha.
- Qananiifi qabeenyi warra jajalloo bira jiraachuun Rabbiin isaan jaalachuu hin akeeku. Inumaawuu inni isaaniifi kan biroos ittiin qormaatuufi.

فَقُطِعَ دَابِرُ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْۚ وَٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٥
قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِنۡ أَخَذَ ٱللَّهُ سَمۡعَكُمۡ وَأَبۡصَٰرَكُمۡ وَخَتَمَ عَلَىٰ قُلُوبِكُم
مَّنۡ إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِهِۗ ٱنظُرۡ كَيۡفَ نُصَرِّفُ ٱلۡأٓيَٰتِ
ثُمَّ هُمۡ يَصۡدِفُونَ ٤٦ قُلۡ أَرَءَيۡتَكُمۡ إِنۡ أَتَىٰكُمۡ عَذَابُ ٱللَّهِ
بَغۡتَةً أَوۡ جَهۡرَةً هَلۡ يُهۡلَكُ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٧ وَمَا
نُرۡسِلُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَۖ فَمَنۡ ءَامَنَ وَأَصۡلَحَ
فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٤٨ وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا
يَمَسُّهُمُ ٱلۡعَذَابُ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ٤٩ قُل لَّآ أَقُولُ لَكُمۡ
عِندِي خَزَآئِنُ ٱللَّهِ وَلَآ أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ وَلَآ أَقُولُ لَكُمۡ إِنِّي مَلَكٌۖ
إِنۡ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّۚ قُلۡ هَلۡ يَسۡتَوِي ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُۚ
أَفَلَا تَتَفَكَّرُونَ ٥٠ وَأَنذِرۡ بِهِ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَن يُحۡشَرُوٓاْ إِلَىٰ
رَبِّهِمۡ لَيۡسَ لَهُم مِّن دُونِهِۦ وَلِيّٞ وَلَا شَفِيعٞ لَّعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ
٥١ وَلَا تَطۡرُدِ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ رَبَّهُم بِٱلۡغَدَوٰةِ وَٱلۡعَشِيِّ يُرِيدُونَ
وَجۡهَهُۥۖ مَا عَلَيۡكَ مِنۡ حِسَابِهِم مِّن شَيۡءٖ وَمَا مِنۡ حِسَابِكَ
عَلَيۡهِم مِّن شَيۡءٖ فَتَطۡرُدَهُمۡ فَتَكُونَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٢



(45) Dhumti abbootii kitaabaa hundeedhaan halaakamuun murame. Ergamoonni Rabbii ni tumsaman. Galanniifi faaruun diina isaa halaakee waliyyoota Isaa tumsuu irratti kan Rabbii gooftaa aalamaa qofa.

(46) Yaa ergamichaa! Mushrikoota kanaan ‘mee naaf himaa yoo Rabbiin dhageettii keessan fudhate, agartuu keessan fuudhee isin jaamseefi qalbii keessan haguugee homaa hubachuu dhiiftan dhugaan gabbaramaan waan isinirraa fudhatame kana isiniif fidu eenyu?’ jedhi. Yaa ergamichaa! mee akka nuti ragaa isaaniif ibsinuufi isaan ergasii irraa duuba deebi’an ilaali.

(47) Yaa ergamichaa! ‘mee naaf himaa yoo adabbiin Rabbii odoo isin hin beekin akka tasaa isinitti dhufte yookiin ifee mullatee isinitti dhufe adabbii sanaan warra Rabbitti kafaruufi ergamaa Isaa kijibsiisuudhaan of miidhe malee ni qabamaa?’ isaaniin jedhi.

(48) Ergamoota keenya irraa nama erginu warra iimaanaafi ajaja Rabbii guutan qananii dhaabbataa hin dhumneen gammachiisuufi warra kufriifi yakkaa adabbii cimaadhaan dinniinuuf malee hin ergine. Namoonni ergamaatti amanee hojii isaa gaaromse waan aakhiraatti isaan mudatuuf sodaan isaanirra hin jiru; qooda addunyaa irraa waan isaan tareefis hin gaddanu.

(49) Warri keeyyattoota keenya kijibsiisan sababa isaan ajaja Rabbii irraa bahaniif adabbii cimaatu isaan mudata.

(50) Yaa ergamichaa! Mushrikoota kanaan ‘kuusaaleen soorata Rabbii ana bira jiraannaan akka fedhe isa hogganuun danda’a hin jedhu. Akkasumas ani beekumsa fagoo irraa waan Rabbiin wahyiidhaan na barsiise malee nan beeka hin jedhu. Ani maleykaa maleykota Rabbii irraa ta’e isiniin hin jedhu. Ani ergamaa Rabbiin biraa ta’eedha. Waan gara kiyyatti beeksifame malee hin hordofu. Waan naaf hin jirres hin himadhu’ jedhi. Yaa ergamichaa! ‘sila kaafirri inni ijji isaa haqa irraa jaameefi mu’uminni inni haqa baree itti amane wal qixxaa’aa? Isin yaa mushrikootaa sila mallattoolee naannoo keessanii hin xinxaltanii?’ jedhi.

(51) Yaa ergamichaa! Warra Guyyaa Qiyaamaa fuuldura Rabbitti walitti qabamuu sodaatan Qur’aana kanaan dinniini. Gargaaraan wahii bu’aa isaanii buusu Rabbiin malee hin jiru. Manguddoon miidhaa isaan irraa kaasus hin jiru jechuun dinniini. Ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaachuun isaanii ni kajeelama. Warra kanatu Qur’aanaan fayyadama.

(52) Yaa ergamichaa! Hiyyeeyyii warra yeroo hunda ganamaafi galgala ibaadaa Rabbiif qulqulleessanii Isa gabbaranu taa’icha kee irraa hin fageessin. Gurguddoota mushrikaa ofitti qabuu jettee isaan hin fageessin. Qormaanni hiyyeeyyii kanaa homaa sirra hin jiru; hunduu Rabbiin bira jira. Qormaanni keetis homaa isaan irra hin jiru. Ati yoo isaan taa’icha keerraa fageessiteef warra daangaa Rabbii taran irraa taata.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Nabiyyoonni namuma; Rabbiin ta’uu homaa hin qabanu. Xiyyeeffannaan isaanii ergaa dhaqqabsiisuudha. Gaybii hin beekanu. Kuusaan soorataa isaan harka hin jiru.
- Daa’iin hordoftoota isaatti yaadda’uu qaba. Keessumaa hiyyeeyyii warra haqa malee homaa hin barbaanne dhiheessuutu irra jira; kaafiroota jaalachiisuuf isaan fageessuu hin qabu.
- Ibaadaan isheen jalqaba guyyaatiifi dhuma guyyaa geggeeffamtu barbaachisaa ta’uu akeekti.

وَكَذَٰلِكَ فَتَنَّا بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لِّيَقُولُوٓا۟ أَهَٰٓؤُلَآءِ مَنَّ ٱللَّهُ
عَلَيْهِم مِّنۢ بَيْنِنَآ ۗ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِأَعْلَمَ بِٱلشَّٰكِرِينَ ٥٣ وَإِذَا
جَآءَكَ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِنَا فَقُلْ سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ ۖ كَتَبَ
رَبُّكُمْ عَلَىٰ نَفْسِهِ ٱلرَّحْمَةَ ۖ أَنَّهُۥ مَنْ عَمِلَ مِنكُمْ سُوٓءًۢا
بِجَهَٰلَةٍ ثُمَّ تَابَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَأَصْلَحَ فَأَنَّهُۥ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٥٤
وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْـَٔايَٰتِ وَلِتَسْتَبِينَ سَبِيلُ ٱلْمُجْرِمِينَ
٥٥ قُلْ إِنِّى نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۚ قُل
لَّآ أَتَّبِعُ أَهْوَآءَكُمْ ۙ قَدْ ضَلَلْتُ إِذًا وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ
٥٦ قُلْ إِنِّى عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّى وَكَذَّبْتُم بِهِۦ ۚ مَا عِندِى مَا
تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦٓ ۚ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ يَقُصُّ ٱلْحَقَّ ۖ وَهُوَ
خَيْرُ ٱلْفَٰصِلِينَ ٥٧ قُل لَّوْ أَنَّ عِندِى مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦ لَقُضِىَ
ٱلْأَمْرُ بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٥٨ ۞ وَعِندَهُۥ ربع الحزب ١٤
مَفَاتِحُ ٱلْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَآ إِلَّا هُوَ ۚ وَيَعْلَمُ مَا فِى ٱلْبَرِّ
وَٱلْبَحْرِ ۚ وَمَا تَسْقُطُ مِن وَرَقَةٍ إِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا حَبَّةٍ فِى ظُلُمَٰتِ
ٱلْأَرْضِ وَلَا رَطْبٍ وَلَا يَابِسٍ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ٥٩



(53) Akkuma kana garii isaanii gariidhaan qormaanne. Carraa isaanii kan addunyaa keessatti isaan wal caalchifne. Wanti nuti kanaan isaan mokkoreef akka kaafiroonni warri dureeyyiin hiyyeeyyii Mu'uminootaatiin 'hiyyeeyyii kana Rabbiin nu jidduu tola itti oolee qajeelchee? Odoo iimaanni gaarii ta'ee gara isaa nu hin dursanu ture. Nutu isaan dursa ture' jedhanuuf. Rabbiin warra tola isaa galateeffatu akkaan beekaa hin taanee! Kanaafuu iimaanaaf isaan qajeelcha. Kaafirootas waan akkaan beekuuf iimaana kana irraa isaan salphisa; hin amananu.

(54) Yaa ergamichaa! Yeroo warri mallattoolee wanti ati fidde dhugaa ta'uu akeektu dhugaa ta'uu amanan sitti dhufan kabajaa isaaniitiif salaamtaa isaaniif deebisi. Rahmanni Rabbii ballaa ta'uudhaan isaan gammachiisi. Rabbiin tola Isaa irraa rahmata lubbuu isaa irratti dirqama godheera. Namni yeroo wallaalumaa yakka hojjatee ergasii booda ishee hojjatee tawbatee hojii gaarii hojjate Rabbiin waan inni hojjate isaaf araarama. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas.

(55) Akkuma waan dubbatame kana siif ibsine ragaa keenya warra dharaa irratti fidnee ibsina. Karaa warra yakkamtootaa ibsuuf, kunis irraa fageessuufi namootas dinniinuufi.

(56) Yaa ergamichaa! Ani Rabbiin kiyya waan isin Rabbii gaditti gabbartan gabbaruu irraa na dhorgeera jedhi. Yaa ergamichaa! 'Waan Rabbiin malee jiru gabbaruu keessatti fedhii keessan hin hordofu; ani yoon kana keessatti fedhii keessan hordofeef karaa dhugaa irraa jallataa karaa Isaatti hin qajeellen ta'a' jedhi. Kun haala nama ragaa Rabbiitiin alatti fedhii isaa hordofuuti.

(57) Yaa ergamichaa! Mushrikoota kanaan 'ani ragaa ifaa Rabbii kiyya biraa ta'e irran jira; fedhii kiyya irraa miti. Adabbiifi mu'ujizaan isin ariifachiifataartan ana bira hin jiru. Sun harka Rabbii jira. Murtiin kan isin gaafattaniifi kan biroos harka Rabbii qofa. Inni dhugaa dubbata; haqa murteessa. Inni caalaa warra haqaafi dhara adda baasuuti.

(58) Yaa ergamichaa! Isaaniin 'odoo adabbii irraa wanti isin ariifachiifataartan ana harka ta'ee isinirrattin buusa. Ogga san dhimmi jidduu kootiifi keessanitti ni murtaa'a. Rabbiin zaalimoota hangam akka tursiisuufi yoom akka isaan qabu beekaadha' jedhi.

(59) Kuusaan waan fagoo Rabbiin qofa bira jira; namni biraa isa hin beeku. Inni uumama, bineensota, biqilootaafi lubbu dhabeeyyii irraa waan dachii irra jiru ni beeka. Bineensotaafi biqiloota waan bahra keessaafi baala mukaa bakka kamittuu kufu ni beeka. Firiin dachii keessa dhokattu, wanti jiidhaafi gogaan kitaaba tiksaa Lawhal mahfuuz keessa jiraatu malee hin hafu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin gabroota Isaa garii isaanii gariidhaaf mokkoroo taasisa. Kanaan sadarkaa isaanii kan rizqii, kufriifi iimaana keessatti wal dhabu.
- Haala daa'ii keessaa tokko namoota isaatiif fuula ifuu, salaamtaa jechuufi diriiruudha.
- Daa'iin aqiidaafi adeemsa isaa keessatti fedhii irraa fagaachuu qaba.
- Rabbiin ghaybii beekuudhaan adda ta'uu Isaa. Beekumsi isaa kana keessatti ballaadha. Homaa Isa jalaa hin maqu.

وَهُوَ ٱلَّذِي يَتَوَفَّىٰكُم بِٱلَّيۡلِ وَيَعۡلَمُ مَا جَرَحۡتُم بِٱلنَّهَارِ ثُمَّ
يَبۡعَثُكُمۡ فِيهِ لِيُقۡضَىٰٓ أَجَلٞ مُّسَمّٗىۖ ثُمَّ إِلَيۡهِ مَرۡجِعُكُمۡ ثُمَّ
يُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٦٠ وَهُوَ ٱلۡقَاهِرُ فَوۡقَ عِبَادِهِۦۖ
وَيُرۡسِلُ عَلَيۡكُمۡ حَفَظَةً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ تَوَفَّتۡهُ
رُسُلُنَا وَهُمۡ لَا يُفَرِّطُونَ ٦١ ثُمَّ رُدُّوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ مَوۡلَىٰهُمُ ٱلۡحَقِّۚ
أَلَا لَهُ ٱلۡحُكۡمُ وَهُوَ أَسۡرَعُ ٱلۡحَٰسِبِينَ ٦٢ قُلۡ مَن يُنَجِّيكُم مِّن
ظُلُمَٰتِ ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِ تَدۡعُونَهُۥ تَضَرُّعٗا وَخُفۡيَةٗ لَّئِنۡ أَنجَىٰنَا مِنۡ
هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ٦٣ قُلِ ٱللَّهُ يُنَجِّيكُم مِّنۡهَا وَمِن كُلِّ كَرۡبٖ
ثُمَّ أَنتُمۡ تُشۡرِكُونَ ٦٤ قُلۡ هُوَ ٱلۡقَادِرُ عَلَىٰٓ أَن يَبۡعَثَ عَلَيۡكُمۡ عَذَابٗا مِّن
فَوۡقِكُمۡ أَوۡ مِن تَحۡتِ أَرۡجُلِكُمۡ أَوۡ يَلۡبِسَكُمۡ شِيَعٗا وَيُذِيقَ بَعۡضَكُم
بَأۡسَ بَعۡضٍۗ ٱنظُرۡ كَيۡفَ نُصَرِّفُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَفۡقَهُونَ ٦٥ وَكَذَّبَ
بِهِۦ قَوۡمُكَ وَهُوَ ٱلۡحَقُّۚ قُل لَّسۡتُ عَلَيۡكُم بِوَكِيلٖ ٦٦ لِّكُلِّ نَبَإٖ
مُّسۡتَقَرّٞۚ وَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٦٧ وَإِذَا رَأَيۡتَ ٱلَّذِينَ يَخُوضُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا
فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ حَتَّىٰ يَخُوضُواْ فِي حَدِيثٍ غَيۡرِهِۦۚ وَإِمَّا يُنسِيَنَّكَ
ٱلشَّيۡطَٰنُ فَلَا تَقۡعُدۡ بَعۡدَ ٱلذِّكۡرَىٰ مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٦٨



(60) Rabbiin Isatu yeroo hirribaa lubbuu keessan hanga murtaa'eef qaba. Isumatu waan isin guyyaa keessa ogga hamilee keessanii hojjattan beeka. Ergasii guyyaa keessa lubbuu keessan ishee qabe akka isin hojjatattanuuf deebisa. Kun hanga baallamni keessan isheen murteeffamte dhumtutti. Ergasii Guyyaa Qiyaamaa garuma Isaa qofa deebitu. Ergasii waan isin jireenya keessan addunyaa keessatti hojjattan isinitti hima. Isarratti isin mindeessa.

(61) Rabbiin gabroota Isaa gubbaadha; injifataadha. Kallattii hundaan isaan gubbaa marsaadha. Wantoonni hunduu isaaf gadi jedhaadha. Gubbaa ta'uu Isaa malu gubbaa gabroota isaati. Yaa namootaa! Maleykonni kabajamoon kan hanga umuriin keessan dhumtee maleykaan du'aa lubbuu keessan fuututti hojii keessan barreessan isinirratti ergamu. Isaan waan ajajaman hin hanqisanu.

(62) Ergasii warri lubbuun isaanii fuudhame hundinuu gara Rabbii isaanii mootii dhugaa ta'eetti deebifamanii mindeeffamu. Murtiin bakka ga'aafi haqa ta'e kan Isaati. Inni warra hojii keessan lakkaa'aniifi barreessan hundarra ariifataadha.

(63) Yaa ergamichaa! Mushrikoota kanaan 'eenyumatu isaaf of gadi qabdanii 'yoo ati kana keessaa bilisa nu baafte si qofa gabbaruudhaan si galateeffanna' jettanii kadhannaan rakkoo dukkana dachiifi galaanaa keessatti isin mudatu irraa isin baraara?' jedhi.

(64) Yaa ergamichaa! 'kan isin baraaruufi rakkoo hundarraa nagaa isin godhu Rabbi; ergasii yeroo qananii isinimmoo Isatti qindeessitu. Miidhaa kamtu waan isin hojjataartan kana caala?' jedhiin.

(65) Yaa ergamichaa! 'Rabbiin isatu adabbii gubbaa keessanii kan akka dhagaa, bakakkaafi bishaaniin nyaatamuu isinitti erga. Yookiin jala keessanii kan akka dachiin raafamuufi gadi cituu isinitti fida. Yookiin qalbii keessan wal dhabsiifnaan hundi keessanuu fedhii ofii hordoftu. Oggas gariin keessan gariidhaan lola' jedhi. Yaa ergamichaa! Akka isaan wanti ati ittiin dhufte dhugaa ta'uufi wanti isaan biraa dhara ta'uu hubataniif akka nuti ragaa gosa gosaan isaanii ibsinu xinxali.

(66) Ummanni kee Qur'aana kana kijibsiisan. Inni dhugaa isa Rabbiin biraa ta'uu isaa irratti shakkiin homaa keessa hin jirreedha. Yaa ergamichaa! Ani isin tiksuu irratti hin muudamne. Ani adabbii guddaa fuulduraa isin dinniinoo malee homaa miti.

(67) Oduu hundaafuu yeroo inni itti mirkanaa'uufi xumura inni itti raawwatamutu jira. Sanarraa tokko oduu booddeen keessan ta'uudha. Sana immoo Guyyaa Qiyaamaa ogga kaafamtan beekuuf jirtu.

(68) Yaa ergamichaa! Yeroo mushrikoota aayattoota keenya irratti qishinaa'aa dubbatan argite hanga isaan oduu qishinaa Qur'aanaa irraa qulqulluu ta'etti seenanutti irraa fagaadhu. Yeroo shayxaanni si dagachiisee isaanii waliin teessee ergasii yaadatte taa'icha isaanii gadi dhiisi; warra daangaa taroo kana waliin hin taa'in.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Hirribni du'a ta'uu mirkaneessuu; ruuhiin yeroo sana fuudhamtee yeroo dammaqqii deebifamti.
- Haala namaa kan uumamaa innis gabbaramaa ta'uu Rabbii irratti ragaa godhachuu; namni yeroo rakkoo guddaa gara Rabbii deebi'ee Rabbiin kadhata.
- Dubbii warra dharaafi qishinaa waliin taa'uun hin ta'u; isaaniin adda bahuun dirqama. Yeroo isaan sana dhiisan malee deebi'uun hin ta'u.

وَمَا عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَّقُونَ مِنۡ حِسَابِهِم مِّن شَيۡءٖ وَلَٰكِن
ذِكۡرَىٰ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ٦٩ وَذَرِ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمۡ
لَعِبٗا وَلَهۡوٗا وَغَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ وَذَكِّرۡ بِهِۦٓ أَن
تُبۡسَلَ نَفۡسُۢ بِمَا كَسَبَتۡ لَيۡسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٞ
وَلَا شَفِيعٞ وَإِن تَعۡدِلۡ كُلَّ عَدۡلٖ لَّا يُؤۡخَذۡ مِنۡهَآۗ أُوْلَٰٓئِكَ
ٱلَّذِينَ أُبۡسِلُواْ بِمَا كَسَبُواْۖ لَهُمۡ شَرَابٞ مِّنۡ حَمِيمٖ
وَعَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡفُرُونَ ٧٠ قُلۡ أَنَدۡعُواْ مِن دُونِ
ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُنَا وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلَىٰٓ أَعۡقَابِنَا بَعۡدَ إِذۡ
هَدَىٰنَا ٱللَّهُ كَٱلَّذِي ٱسۡتَهۡوَتۡهُ ٱلشَّيَٰطِينُ فِي ٱلۡأَرۡضِ
حَيۡرَانَ لَهُۥٓ أَصۡحَٰبٞ يَدۡعُونَهُۥٓ إِلَى ٱلۡهُدَى ٱئۡتِنَاۗ قُلۡ إِنَّ
هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلۡهُدَىٰۖ وَأُمِرۡنَا لِنُسۡلِمَ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧١ وَأَنۡ
أَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّقُوهُۚ وَهُوَ ٱلَّذِيٓ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٧٢ وَهُوَ
ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۖ وَيَوۡمَ يَقُولُ كُن
فَيَكُونُۚ قَوۡلُهُ ٱلۡحَقُّۚ وَلَهُ ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِۚ
عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِۚ وَهُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ٧٣



(69) Warra ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaatan irra qormaanni miidhaa raawwattoota kanaa homaa hin jiru. Kan isaan irra jiru waan isaan hojjatan kana irraa isaan dhorguu qofa. Kan ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaachuun waan kajeelamuuf.

(70) Yaa ergamichaa! Warra jiruun addunyaa meeshaa ishee waliin isaan gowwoomsitee amantii isaanii kana taphaafi qoosaa itti qishinaa'an godhatan dhiisi. Yaa Nabiyyichaa! Akka nafsiin kamuu badii hojjatteen gara ibiddaa hin dhaqneef Qur'aanaan namoota gorsi. Nafsii kamiifuu tumsaan isheen gargaarsifattuufi qaamni Guyyaa Qiyaamaa adabbii Rabbii isheerraa deebisu hin jiru. Yeroo isheen adabbii Rabbii irraa waan feeteen fidaa of baasuu feete irraa hin qeebalamu. Isaan warra sababa yakka hojjatanii lubbuu isaanii gara halaakaa geessaniidha. Isaaniif Guyyaa Qiyaamaa sababa kufrii dhugaatii gubaan isaa honga gaheefi adabbii laalessaatu jira.

(71) Yaa ergamichaa! Mushrikoota kanaan 'sila nuti Rabbii gaditti sanama bu'aa buusuu dandeessee nu hin fayyanneefi miidhuus dandeessee nu hin miine gabbarraa? Erga Rabbiin iimaana nuuf kennee isarraa deebinee akka nama shayxaanni isa jallisee dhama'aa karaatti hin qajeelle kan isaaf hiriyoonni karaa sirrii irra jiran gara dhugaatti isa waaman inni immoo diduu taanaa?' jedhiin. Yaa ergamichaa! 'qajeelfamni Rabbii isatu qajeelfama dhugaati. Rabbiin tawhiida isaa qabachuufi Isa qofa gabbaruudhaan Isaan buluu nu ajajeera. Inni Rabbii aalamaati' jedhi.

(72) Haala guutuu ta'een salaata gadi dhaabuu nu ajaje. Ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaachuu nu ajaje. Inni Guyyaa Qiyaamaa gabroonni mindeeffamuudhaaf gara Isaa qofatti walitti qabamu.

(73) Inni Isatu samiifi dachii dhugaadhaan uume. Guyyaa Rabbiin wantootaan ta'i jedhu ni ta'a. Guyyaa Qiyaamaa ogga inni ka'aa jedhus ni ka'u. Jechi isaa dhugaa isa raawwatamuun hafiinsa hin qabne. Guyyaa Qiyaamaa ogga Israafiil xurumbaa lammaffaa afuufu mootummaan kan Isaa qofa. Inni beekaa waan fagoofi waan dhihooti. Inni uumaafi sharii'aa Isaa keessatti ogeessa. Beekaa Isa homaa isa hin dhokanneedha. Keessoon wantootaa Isa biratti akkuma gubbaa isaaniiti.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namni gara Rabbitti waamu nama kamuu qormaatuu irratti gaafatamaa miti; kan inni gaafatamu itti dhaqqabsiisuufi gorsuu keessatti qofa.
- Gorsi karaa guddaa kan ittiin dagattootaafi boontota dammaqsanuudha.
- Ragaa tawhiidaa irraa tokko namni bu'aa, miidhaafi gocha homaa hin dandeenye gabbaramaa ta'uun isaa gonkumaa hin malu.

نصف الحزب ١٤

۞ وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ ءَازَرَ أَتَتَّخِذُ أَصۡنَامًا ءَالِهَةً إِنِّيٓ
أَرَىٰكَ وَقَوۡمَكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٧٤ وَكَذَٰلِكَ نُرِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ
مَلَكُوتَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلِيَكُونَ مِنَ ٱلۡمُوقِنِينَ
٧٥ فَلَمَّا جَنَّ عَلَيۡهِ ٱلَّيۡلُ رَءَا كَوۡكَبٗاۖ قَالَ هَٰذَا رَبِّيۖ فَلَمَّآ أَفَلَ
قَالَ لَآ أُحِبُّ ٱلۡأٓفِلِينَ ٧٦ فَلَمَّا رَءَا ٱلۡقَمَرَ بَازِغٗا قَالَ هَٰذَا
رَبِّيۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَئِن لَّمۡ يَهۡدِنِي رَبِّي لَأَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ
ٱلضَّآلِّينَ ٧٧ فَلَمَّا رَءَا ٱلشَّمۡسَ بَازِغَةٗ قَالَ هَٰذَا رَبِّي هَٰذَآ
أَكۡبَرُۖ فَلَمَّآ أَفَلَتۡ قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ
٧٨ إِنِّي وَجَّهۡتُ وَجۡهِيَ لِلَّذِي فَطَرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ
حَنِيفٗاۖ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٧٩ وَحَآجَّهُۥ قَوۡمُهُۥۚ قَالَ
أَتُحَٰٓجُّوٓنِّي فِي ٱللَّهِ وَقَدۡ هَدَىٰنِۚ وَلَآ أَخَافُ مَا تُشۡرِكُونَ بِهِۦٓ
إِلَّآ أَن يَشَآءَ رَبِّي شَيۡـٔٗاۚ وَسِعَ رَبِّي كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمًاۚ أَفَلَا
تَتَذَكَّرُونَ ٨٠ وَكَيۡفَ أَخَافُ مَآ أَشۡرَكۡتُمۡ وَلَا تَخَافُونَ
أَنَّكُمۡ أَشۡرَكۡتُم بِٱللَّهِ مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ بِهِۦ عَلَيۡكُمۡ سُلۡطَٰنٗاۚ
فَأَيُّ ٱلۡفَرِيقَيۡنِ أَحَقُّ بِٱلۡأَمۡنِۖ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨١



(74) Yaa ergamichaa! Ogga Ibraahiim abbaa isaa mushrikaan ‘yaa abbaa kiyya ati taabota gabbaramaa godhattee Rabbii gaditti gabbartaa? Ani siifi ummata kee warra taabota gabbaranu jallina ifaafi karaa haqaa irraa dhama’uu keessattin arga’ jedhe.

(75) Akkuma jallina abbaa isaa isa agarsiifne ballina mootummaa samiifi dachii isa agarsiifna. Kunis akka inni mootummaa ballaa kana tokkummaa Rabbiitiifi ibaadaa haqa godhachuu isaa ragaa taasifatu, Rabbiin tokkicha hiriyaa hin qabneefi waan hunda irratti danda’aa ta’uu isaa mirkaneeffatuufi.

(76) Ogga halkan isarratti dukkaneesse urjii arge. Kun Rabbii kiyya jedhe. Yeroma urjichi fagaatus isa fagaatu hin jaalladhu jedhe. Sababni isaas gabbaramaan dhugaa hin fagaatu waan ta’eef.

(77) Yeroma baatii bahee jiru argu ‘kun Rabbii kiyya’ jedhe. Yeroma inni fagaatus ‘odoo Rabbiin tawhiidaafi ibaadaa isaatti na qajeelchuu baatee silaa warra amantii dhugaa irraa fagaatan ta’eera’ jedhe.

(78) Yeroo biiftuun baanaan arges ‘inni bahe kun Rabbii kiyya; inni kun urjiifi ji’arra guddoodha’ jedhe. Yeroma isheen fagaattu ‘yaa ummata kiyya ani waan isin Rabbitti qindeessitan irraa qulqullaa’aadha’ jedhe. Yeroo inni waan isaan gabbaran irraa qulqullaa’u akka waan isaan ‘maal gabbarta?’ gaafataniitti ni jedhe:

(79) Ani amantii kiyya shirkii irraa gara tawhiidaatti dabaa ta’ee Isa samiifi dachii fakkii wahiitiin malee uumeef qulqulleesseera. Ani mushrikoota warra waan biraa Isaa waliin gabbaran irraa hin taane.

(80) Ummanni isaa mushrikoonni tawhiida Rabbii keessatti isaan falmanii sanamoota isaaniitiin isa sodaachisan. Innis isaaniin ni jedhe: ‘sila tawhiida Rabbiitiifi ibaadaa isaa keessatti naan falmituu? Rabbiin kiyya gara isaatti na qajeelcheera. Sanama keessanis hin sodaadhu. Isheen yoo Rabbiin kiyya fedhe malee miidhaa dandeessee na hin miitu; bu’aas qabaattee na hin fayyaddu. Rabbiin waan hunda beekuu waliin homaa samiifi dachii keessatti isa hin dhokatu. Isin yaa ummata kiyya kufriifi shirkii irra jirtan xinxaltanii Rabbitti hin amantanuu?

(81) Isin warra waan Rabbiin uume ragaa wahiitiin malee Isa waliin gabbartan irraayyuu sodaan hin argamnee akkamumatti anarraa sodaan sanama isin Rabbii gaditti gabbaraartanuu argama? Garee lamaan kan tawhiidaafi shirkii keessaa kamtu nagaa ta’uutti irra mala? Yoo isa irra haqa ta’e beektaniif hordofaa. Shakkii tokko malee irra filatamaan garee tawhiidaati.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Uumama kana ragaa tawhiida rubuubiyyaa godhachuun adeemsa Qur’aanaati.
- Ragaan sammuu sirrii iftuu taate rubuubiyyaa Rabbitti akeeka.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَمۡ يَلۡبِسُوٓاْ إِيمَٰنَهُم بِظُلۡمٍ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلۡأَمۡنُ
وَهُم مُّهۡتَدُونَ ٨٢ وَتِلۡكَ حُجَّتُنَآ ءَاتَيۡنَٰهَآ إِبۡرَٰهِيمَ عَلَىٰ
قَوۡمِهِۦۚ نَرۡفَعُ دَرَجَٰتٖ مَّن نَّشَآءُۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ٨٣
وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۚ كُلًّا هَدَيۡنَاۚ وَنُوحًا هَدَيۡنَا
مِن قَبۡلُۖ وَمِن ذُرِّيَّتِهِۦ دَاوُۥدَ وَسُلَيۡمَٰنَ وَأَيُّوبَ وَيُوسُفَ
وَمُوسَىٰ وَهَٰرُونَۚ وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٤
وَزَكَرِيَّا وَيَحۡيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلۡيَاسَۖ كُلّٞ مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ
٨٥ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطٗاۚ وَكُلّٗا فَضَّلۡنَا عَلَى
ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٦ وَمِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡ وَإِخۡوَٰنِهِمۡۖ وَٱجۡتَبَيۡنَٰهُمۡ
وَهَدَيۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٨٧ ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهۡدِي
بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۚ وَلَوۡ أَشۡرَكُواْ لَحَبِطَ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ٨٨ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ
وَٱلنُّبُوَّةَۚ فَإِن يَكۡفُرۡ بِهَا هَٰٓؤُلَآءِ فَقَدۡ وَكَّلۡنَا بِهَا قَوۡمٗا لَّيۡسُواْ
بِهَا بِكَٰفِرِينَ ٨٩ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُۖ فَبِهُدَىٰهُمُ ٱقۡتَدِهۡۗ
قُل لَّآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ أَجۡرًاۖ إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰلَمِينَ ٩٠



82 Warri Rabbitti amanii sharii'aa hordofan, iimaana isaanii shirkiidhaan hin makin, nageenyi isaan qofaaf ta'a. Isaan qajeelfamoodha; Rabbii isaaniitu isaan qajeelche.

83 Ragaa ishee 'garee lamaan keessaa kamtu nagaa ta'uutti irra caalaadha?' jettu kana kan Ibraahiim ittiin ummata isaa injifatee ragaa dhaban isheen ragaa keenya kan nuti Ibraahiimiif kennineedha. Gabroota keenya irraa abbaa feene sadarkaa baay'ee addunyaafi aakhiraatti ol kaafna. Yaa ergamichaa! Rabbiin kee uumaa, gochaafi sharii'aa Isaa keessatti ogeessa.

84 Ibraahiimiif ilma isaa Is-haaqiifi ilma ilmaa Ya'aquubiin kennine. Lamaan isaaniiyuu karaa sirriitti qajeelchine. Dura isaanii Nuuhiin qajeelchinee turre. Ilmaan Nuuh irraa Daawud, Suleymaan, Ayyuub, Yuusuf, Muusaafi obboleessa isaa Haaruuniin qajeelchine. Akkuma nabiyyoota kana toltuu isaanii irratti mindeessine namoota biroos kan gaarii hojjatan toltuu isaanii irratti mindeessuuf jirra.

85 Zakariyyaa, Yahyaa, Iisaafi Ilyaasiinis qajeelchineerra. Nabiyyoonni kun hunduu warra gaggaarii Rabbiin ergamaa godhee filateedha.

86 Akkuma kana Ismaa'iil, Alyasa'i, Yuunusiifi Luuxiin qajeelchineerra. Nabiyyoota kana hundaawuu Muhammadiin (saw) dabalatee aalama hundarra caalchifneerra.

87 Garii abbootii, ilmaaniifi obboleewwan isaanii irraa nama feene qajeelchine. Isaan filannee karaa sirrii kan tawhiida Rabbii ta'etti isaan qajeelchine.

88 Qajeeluun isaaniif argame kun qajeelfama Rabbiin gabroota Isaa irraa abbaa fedhe qajeelchuudha. Odoo waan biraa Rabbii waliin gabbaranii silaa hojiin isaanii ni bada ture. Shirkiin hojii gaarii ni balleessa waan ta'eef.

89 Nabiyyoonni dubbataman kun warra nuti kitaabota, ogummaafi nabiyyummaa isaanii kennineedha. Ummanni kee yoo waan nuti isaaniif kennine kana sadanitti kafaraniif ummata isheetti hin kafarre kan itti amananu isheedhaaf qopheessineerra. Isaanis muhaajiroota, ansaarotaafi warra hanga Guyyaa Qiyaamaatti isaan hordofaniidha.

90 Nabiyyoonni kuniifi abbootiin, ilmaaniifi obboleeyyan isaanii warri dubbataman dhugaatti isaantu warra qajeelumaati. Qajeelfama isaanii hordofi; isaanitti hidhadhu. Yaa ergamichaa! Ummata keetiin 'Qur'aana isiniin gahuu irratti mindaa isin irraa hin barbaadu; Qur'aanni aalama hunda, namootaafi jinniidhaaf, qajeelfama gara karaa sirriiti malee waan birootii miti' jedhi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Bu'aa tawhiinni qabu irraa inni guddaan gabrichaaf nageenya argamsiisa. Keessumaa Guyyaa Qiyaamaa ogga namoonni biroo rifatan.
- Keeyyattootattiin kun nabiyyoonni taran hunduu kan isaan da'awaa isaanii dhaqqabsiisan gargaarsa Rabbiitiini malee dandeettii isaaniitiinii miti.
- Nabiyyoonni hunduu gara tawhiidaatti waamuu keessatti tokko ta'u.
- Nabiyyootatti hidhachuun aadaa faarfamtuudha. Keessumaa bu'uura tawhiidaa keessatti.

وَمَا قَدَرُواْ ٱللَّهَ حَقَّ قَدۡرِهِۦٓ إِذۡ قَالُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَىٰ بَشَرٖ مِّن شَيۡءٖۗ
قُلۡ مَنۡ أَنزَلَ ٱلۡكِتَٰبَ ٱلَّذِي جَآءَ بِهِۦ مُوسَىٰ نُورٗا وَهُدٗى
لِّلنَّاسِۖ تَجۡعَلُونَهُۥ قَرَاطِيسَ تُبۡدُونَهَا وَتُخۡفُونَ كَثِيرٗاۖ وَعُلِّمۡتُم
مَّا لَمۡ تَعۡلَمُوٓاْ أَنتُمۡ وَلَآ ءَابَآؤُكُمۡۖ قُلِ ٱللَّهُۖ ثُمَّ ذَرۡهُمۡ فِي خَوۡضِهِمۡ
يَلۡعَبُونَ ٩١ وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ مُبَارَكٞ مُّصَدِّقُ ٱلَّذِي بَيۡنَ
يَدَيۡهِ وَلِتُنذِرَ أُمَّ ٱلۡقُرَىٰ وَمَنۡ حَوۡلَهَاۚ وَٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ
يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۖ وَهُمۡ عَلَىٰ صَلَاتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ٩٢ وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ
ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوۡ قَالَ أُوحِيَ إِلَيَّ وَلَمۡ يُوحَ إِلَيۡهِ شَيۡءٞ
وَمَن قَالَ سَأُنزِلُ مِثۡلَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُۗ وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ فِي
غَمَرَٰتِ ٱلۡمَوۡتِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَاسِطُوٓاْ أَيۡدِيهِمۡ أَخۡرِجُوٓاْ أَنفُسَكُمُۖ
ٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ عَذَابَ ٱلۡهُونِ بِمَا كُنتُمۡ تَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ غَيۡرَ
ٱلۡحَقِّ وَكُنتُمۡ عَنۡ ءَايَٰتِهِۦ تَسۡتَكۡبِرُونَ ٩٣ وَلَقَدۡ جِئۡتُمُونَا
فُرَٰدَىٰ كَمَا خَلَقۡنَٰكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةٖ وَتَرَكۡتُم مَّا خَوَّلۡنَٰكُمۡ وَرَآءَ
ظُهُورِكُمۡۖ وَمَا نَرَىٰ مَعَكُمۡ شُفَعَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُمۡ أَنَّهُمۡ فِيكُمۡ
شُرَكَٰٓؤُاْۚ لَقَد تَّقَطَّعَ بَيۡنَكُمۡ وَضَلَّ عَنكُم مَّا كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٩٤



(91) Mushrikoonni ogga nabiyyii isaaniitiin 'Rabbiin namarratti wahyii homaa hin buufne' jedhan guddina sirrii Rabbiin hin guddifne. Yaa ergamichaa! Isaaniin jedhi: 'eenyumatu Tawraatiin Muusaa irratti ifaafi qajeelfama godhee buuse. Yahuudonni dabtara keessa godhanii isheerraa waan fedhii isaanii simate mullisanii waan fedha isaanii faallesse kan akka sifata Muhammad (saw) dhoksan. Isin yaa Arabootaa Qur'aana irraa waan isiniifi abbootiin keessan illee hin beekne barsiifamtan. ' Yaa ergamichaa! 'kan ishee buuse Rabbuma' jedhi. Ergasii hanga dhugaan isaanitti dhufutti wallaalumaafi jallina isaanii keessatti isaan dhiisi.

(92) Yaa Nabiyyichaa! Qur'aanni kun kitaaba sirratti buufneedha. Inni kitaaba barakaa qabu kan kitaabota samii buufaman isa duraa dhugoomsuudha. Akka ati isaan warra Makkaatiifi namoota biroo kan Bahaafi dhiha dachii keessa jiran ittiin dinniinnaan qajeelaniif sirratti buufne. Warri jiruu aakhiraatiifi Qur'aana kanatti amananii waan isa keessa jirutti hojjachuun salaata isaanii arkaana, sharxiifi sunnaa ishee guutanii waqtii ishee keessatti salaatan Qur'aanatti ni amanu.

(93) Nama 'Rabbiin namarratti homaa hin buufne' yookiin 'odoo wahyiin isarratti hin buufamin narratti buufameera' yookiin 'Qur'aana irraa fakkii waan Rabbiin buusee nan buusa' jechuudhaan Rabbirratti kijiba uume irra namni miidhaa raawwate hin jiru. Yaa ergamichaa! 'odoo ogga miidhaa raawwattoota kana machiin du'aa tuqxu kan maleykaan isaan adabuuf harka isaanii itti diriirsanii isaan jiilchuuf jecha 'lubbuu keessan baasaa; nuti ishee fuuna. Guyyaa har'aa sababa kijiba Rabbirratti uumaa turtaniifi keeyyattoota isaatti amanuu irraa boonaa turtaniif jecha adabbii isin xiqqeessu mindeeffamtu' jedhan argitee silaa waan rifachiisaa argita.

(94) Guyyaa kaafamiinsaa 'dhugumatti guyyaa harraa dhuunfaa keessan nutti dhuftaniittu. Qabeenyaafi taayitaan isinii waliin hin jiru. Akkuma yeroo duraa uumamtan kopheefi huccuun malee odoo hin kitaanamin gara keenya dhuftan. Sanarraa waan nuti isiniif kennine addunyaatti dhiiftan. Guyyaa harraa gabbaramtoota keessan isaan isin Rabbitti nu dhiheessu, isaan Rabbii waliin ibaadaa haqa godhatu jettan isinii waliin hin arginu. Fufaan jidduu keessanii harra citeera. Warri isin shafaa'aa isaanii himataa turtaniifi Rabbiif shariika jedhaa turtan isinirraa deemaniiru.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Nabiyyoota irratti kitaaba buusuun aadaa Rabbiiti. Nabi Muhammadis (saw) isaan irraa tokko.
- Namni kijibaan hundarra caalu nama Rabbirratti kijibee waan ragaan sirriin itti hin jirre waa'ee Rabbii keessatti dhabamsiise yookiin mirkaneesseedha.
- Namni hunduu Guyyaa Qiyaamaa kophaa, sadarkaafi gosa irraa qullaa hiyyeessa ta'ee kaafama. Kophaa isaa qormaatama.

ثلاثة أرباع الحزب ١٤

۞ إِنَّ ٱللَّهَ فَالِقُ ٱلۡحَبِّ وَٱلنَّوَىٰۖ يُخۡرِجُ ٱلۡحَيَّ مِنَ ٱلۡمَيِّتِ وَمُخۡرِجُ
ٱلۡمَيِّتِ مِنَ ٱلۡحَيِّۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ تُؤۡفَكُونَ ٩٥ فَالِقُ ٱلۡإِصۡبَاحِ
وَجَعَلَ ٱلَّيۡلَ سَكَنٗا وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ حُسۡبَانٗاۚ ذَٰلِكَ تَقۡدِيرُ
ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٩٦ وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلنُّجُومَ لِتَهۡتَدُواْ
بِهَا فِي ظُلُمَٰتِ ٱلۡبَرِّ وَٱلۡبَحۡرِۗ قَدۡ فَصَّلۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ
٩٧ وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ فَمُسۡتَقَرّٞ وَمُسۡتَوۡدَعٞۗ
قَدۡ فَصَّلۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَفۡقَهُونَ ٩٨ وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ مِنَ
ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦ نَبَاتَ كُلِّ شَيۡءٖ فَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهُ
خَضِرٗا نُّخۡرِجُ مِنۡهُ حَبّٗا مُّتَرَاكِبٗا وَمِنَ ٱلنَّخۡلِ مِن طَلۡعِهَا قِنۡوَانٞ
دَانِيَةٞ وَجَنَّٰتٖ مِّنۡ أَعۡنَابٖ وَٱلزَّيۡتُونَ وَٱلرُّمَّانَ مُشۡتَبِهٗا وَغَيۡرَ
مُتَشَٰبِهٍۗ ٱنظُرُوٓاْ إِلَىٰ ثَمَرِهِۦٓ إِذَآ أَثۡمَرَ وَيَنۡعِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكُمۡ
لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٩٩ وَجَعَلُواْ لِلَّهِ شُرَكَآءَ ٱلۡجِنَّ وَخَلَقَهُمۡۖ
وَخَرَقُواْ لَهُۥ بَنِينَ وَبَنَٰتِۭ بِغَيۡرِ عِلۡمٖۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يَصِفُونَ
١٠٠ بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُۥ وَلَدٞ وَلَمۡ تَكُن لَّهُۥ
صَٰحِبَةٞۖ وَخَلَقَ كُلَّ شَيۡءٖۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١٠١



(95) Rabbiin isa qofatu firii dhoosee midhaan ishee keessaa biqilcha. Ija tamrii dhoosee nakhlii keessaa biqilcha. Du'aa irraa fayyaa baasa. Namoonniifi bineensonni biroo copha maniyyii irraa uumaman. Maniyyiin namarraa baha; hanqaaquun lukkuu irraa baha. Inni kana hojjatu Rabbii isa isin uumeedha. Yaa mushrikootaa akkamumatti uumaa isaa addaa kana argaa dhugaa irraa deebitu ree?

(96) Inni Isatu ifaa barraaqaa dukkana halkanii keessaa dhoosee baasa. Ammas Isatu halkan boqonnaa namoonni isa keessa waan ittiin jiraatan barbaaduu irraa boqotan taasise. Inni Isatu biiftuufi ji'a herrega murtaahaadhaaf kan yaatu godhe. Hojii addaa irraa wanti dubbatame kun inni murtii injifataa homaa isa hin mo'annee; uumama isaatiif waan tolu beekuuti.

(97) Inni isa samii keessa akka isin yeroo imala keessan keessatti bishaaniifi lafarratti karaan isinirratti wal fakkaate ittiin qajeeltaniidhaaf urjiilee isiniif godheedha. Ummata ragaa kana xinxalanii ittiin qajeelaniif ragaa dandeettii keenya agarsiisu ibsineerra.

(98) Inni Isa lubbuu tokkicha kan abbaa keessan Aadam irraa isin uumeedha. Abbaa keessan dhoqqee irraa uumuudhaan uumama keessan eegale. Ergasii isarraa isin uume. Waan isin keessa teessan kan akka gadaamessa haadhaafi kan isa irra qubattan dugda abbaa keessanii isiniif uume. Ummata haasaa Rabbii hubatanuuf keeyyattoota ibsineerra.

(99) Inni Isa samii irraa bishaan roobaa buusee biqiloota gosa hundaa ittiin biqilchine. Biqiloota irraa qonnaafi mukkeen magariisa baafne. Isa irraa firii gariin isaa garii koru kan akka sootalloo baafne. Daraaraa nakhlii irraa yudoo dhihoo namni taa'uufi dhaabbatu kutatutu jira. Ashaakiltii inaba irraa ta'es biqilchine. Zaytuunaafi rummaana baalli isaanii wal fakkaatuufi firiin isaanii addaa biqilchine. Yaa namootaa! Gara firii isaa jalqaba ogga inni bahuufi yeroo inni bilchaate ilaalaa. Sana keessa ummata Rabbitti amananiif ragaa dandeettii Rabbii guddaatu jira. Isaantu ragaa kanarraa fayyadama.

(100) Mushrikoonni yeroo jinniin ni fayyaddi ni miiti jedhanii amanan Rabbiif shariika ishee taasisan. Kana waliin Rabbitu ishee argamsiise. Wanti biraa ishee hin uumne. Rabbitu gabbaramuuf haqa godhata. Akka yahuudaan Uzeyriin nasaaraan immoo Iisaadhaan ilma Rabbiiti jette isaanis kijibaan ilma Rabbiif uuman. Ilmoo dubaraas qaba jedhan. Waan warri dharaa kun ittiin jedhu irraa Rabbiin qulqullaa'e.

(101) Inni samiifi dachii fakkeenya wahiitiin malee kan uumeedha. Niitii hin qabu akkamumatti ilma qabaata. Waan hundaa isatu uume. Inni waan hundaa beekaadha. Homaa isa hin dhokatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ragaa uumuufi sooruutiin [innis biqilaa uumnaan guddatee boca jijjiirratee bilchaachuu]fi sochii orbitii, sirna isheetiifi dabaree ishee kana Rabbiin gooftummaafi gabbaramuudhaan kophaa ta'uu isaa ragaa godhuu;
- Mushrikoonni yeroo jinnii gabbaran jallachuufi sammuun isaanii xiqqaachuu.

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ خَٰلِقُ كُلِّ شَيْءٖ فَٱعْبُدُوهُۚ
وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٖ وَكِيلٞ ١٠٢ لَّا تُدْرِكُهُ ٱلْأَبْصَٰرُ وَهُوَ
يُدْرِكُ ٱلْأَبْصَٰرَۖ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلْخَبِيرُ ١٠٣ قَدْ جَآءَكُم
بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمْۖ فَمَنْ أَبْصَرَ فَلِنَفْسِهِۦۖ وَمَنْ عَمِيَ فَعَلَيْهَاۚ
وَمَآ أَنَا۠ عَلَيْكُم بِحَفِيظٖ ١٠٤ وَكَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ ٱلْأٓيَٰتِ
وَلِيَقُولُواْ دَرَسْتَ وَلِنُبَيِّنَهُۥ لِقَوْمٖ يَعْلَمُونَ ١٠٥ ٱتَّبِعْ
مَآ أُوحِيَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْمُشْرِكِينَ
١٠٦ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ أَشْرَكُواْۗ وَمَا جَعَلْنَٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظٗاۖ
وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٖ ١٠٧ وَلَا تَسُبُّواْ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ
مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَسُبُّواْ ٱللَّهَ عَدْوَۢا بِغَيْرِ عِلْمٖۗ كَذَٰلِكَ زَيَّنَّا لِكُلِّ أُمَّةٍ
عَمَلَهُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِم مَّرْجِعُهُمْ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُواْ يَعْمَلُونَ
١٠٨ وَأَقْسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِن جَآءَتْهُمْ ءَايَةٞ لَّيُؤْمِنُنَّ
بِهَاۚ قُلْ إِنَّمَا ٱلْأٓيَٰتُ عِندَ ٱللَّهِۖ وَمَا يُشْعِرُكُمْ أَنَّهَآ إِذَا جَآءَتْ
لَا يُؤْمِنُونَ ١٠٩ وَنُقَلِّبُ أَفْـِٔدَتَهُمْ وَأَبْصَٰرَهُمْ كَمَا لَمْ
يُؤْمِنُواْ بِهِۦٓ أَوَّلَ مَرَّةٖ وَنَذَرُهُمْ فِي طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ١١٠



(102) Yaa namootaa! Kan sifata kanaan isiniif ibsame Rabbii keessani; Isa malee gooftaa biraa hin qabdanu. Dhugaan gabbaramaan Isa malee hin jiru. Inni waan hunda argamsiise. Isa qofa gabbaraa. Isatu ibaadaa haqa godhata. Inni waan hundaa tiksaadha.
(103) Ijji kamuu Isatti hin marsitu. Inni agartuu hundaa ni arga. Isheetti marsas. Inni gabroota Isaa gaggaarii mararfataadha; keessa isaaniis beekaadha.
(104) Yaa namootaa! Ragaan ifaan Rabbii keessan biraa isinitti dhufeera. Namni ishee hubatee ittiin bule bu'aan isaa garuma isaa deebi'a. Namni ishee irraa jaamee ishee xinxaluu dide midhaan sanaa isumarratti gabaabbata. Ani isin irratti to'ataa hojii keessan barreessuu miti. Ani ergamaa Rabbii kiyya biraa ergameedha. Isatu isin to'ata.
(105) Akkuma mallattoolee dandeettii Rabbii addeessine keeyyattoota gammachiisu, dinniinuufi gorsus ni addeessina. Mushrikoonni yeroo kana 'kun wahyii Rabbiin biraa ta'ee miti; abbootii kitaabaa siin duraa irraa baratte' jedhu. Akkasumas namoota warra beekaniif keeyyattoota keenya ibsina.
(106) Yaa ergamichaa! Haqa irraa waan Rabbiin kee wahyii sitti godhe hordofi. Inni dhugaan gabbaramaan Isa malee hin jiru. Kaafirootaafi diddaa isaaniitiin sammuu kee hin dhiphisin. Amriin isaanii gara Rabbiiti.
(107) Odoo Rabbiin homaa Isatti qindeessuu dhabuu isaanii fedhee silaa Isatti hin qindeessanu. Yaa ergamichaa! Tiksaa hojii isaanii barreessu isaan irratti si hin goone. Ati isaan irratti to'ataa miti. Ati ergamaa qofa. Ergaa dhaqqabsiisuu malee sirra hin jiru.
(108) Sanama ishee mushrikoonni Rabbii waliin gabbaranu odoma isheen waan salphattuufi arrabfamuuf maltu taatuuyyuu hin arrabsinaa. Kunis akka mushrikoonni daangaa taranii waan Rabbiif malu wallaaluudhaan Rabbiin hin arrabsineefi. Akkuma warra kanaaf jallina isaan irra jiran bareechine ummata hundattuu hojii isaa toltuus ta'ee hamtuu bareechineerra. Ergasii deebiin isaanii Guyyaa Qiyaamaa gara Rabbiiti. Waan isaan addunyaa irratti hojjataa turan isaanitti himee isaan mindeessa.
(109) Mushrikoonni kakaa cimaa danda'an Rabbiin kakatanii 'yoo Muhammad (saw) mu'ujizaa isaan gaafatan irraa tokko fide isheetti ni amanna' jedhan. Yaa ergamichaa! 'mu'ujizaan ana bira jiraannaan ishee hin buusu; isheen Rabbiin biraa yeroo fedhe buusa' isaaniin jedhi. Yaa Mu'uminootaa! Yeroo mu'ujizattiin akka isaan gaafatanitti dhufte hin amananu; inumaa isaan diddaafi mormii isaanii irra turu; isaan qajeeluma hin fedhanu maalumatu isin barsiise?
(110) Qalbiifi agartuu isaanii jidduu isheetiifi jidduu haqatti qajeeluu haguuguudhaan garagaggalchina. Kun immoo akkuma isaan yeroo jalqabaatiif diddaa irraa kan ka'e Qur'aanatti amanuu didaniidha. Jallinaafi fincila isaanii keessatti dhama'oo goonee isaan dhiifna.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Nabiyyiin mataa ofiitiin ogga fedhan mu'ujizaa wahii fiduun hin murteeffamne; kun dhimma gara Rabbii deebifameedha. Isa qofatu kana danda'a. Inni ogeessa gosa mu'ujizaatiifi sa'aatii ishee murteessuudha.
- Badii sana caalu baqaaf jecha waan mushrikoonni gabbaran arrabsuu irraa dhorguutu jira. Innis Rabbiin arrabsuutti taruu isaaniiti.
- Rabbiin gabricha tokko sababa inni kufrii filateef jecha qajeeluma irraa isa haguugee gara jallinaatti isa garagalchuutu mala.